

Na kombo ya Nzambe na bolamu oyo apesi biso na mokili pe na mawa oyo akoyokela biso na mokolo ya suka.

# NZELA YA MUKUSE YA POLELE PONA KO YEBA ISLAM

**Bobimisi buku ya liboso**

**Mokomi buku**:i.A. Ibrahim
**Mobongoli na lingala ( facile):**EAle Bakonga Djibril
Moyekoli na université ya- El Azhar-cairo- Ezipito

**Batali buku oyo lisusu(reviseurs)**
1-Ibrahim Nkololo
2- Gamal-Idris
3-Senga-Khalfan
4-Baba-Muhammad
5-Salma-Mbaya

# LIYEBISI YA BUKU

Buku oyo ezali nzela ya mukuse pona koyeba Islam. esalami na ba chapitres misato.

Chapitre ya liboso: Mua bilembo oyo ezali kolakisa ete Islam ezali ya solo,ezali koyanola na mituna oyo bato mingi bamitunaka.

- Est-ce que Coran ya solo ezali maloba ya Nzambe ewiti epai ya Nzambe?
- Est-ce que Muhammad (kimya na b) azali Ntoma oyo atindami kowuta epai ya Nzambe?
- Est-ce que Islam ezali lingomba ya solo ya Nzambe?

Pona koyanola tokolakisa bino bilembo motoba oyo:

1. **Ba makamwisi scientifiques ya Coran:** Partie oyo ezali kolobela ndambo ya bilembo scientifiques oyo ewuti komonana kala mingi te,pe oyo Coran elobela yango kowuta 14 siecles eleka.
2. **Tembe (defi) ya munene pona koya na chapitre moko oyo ezali kokokana na ba chapitre ya Coran:** Nzambe ameka bato nyoso baya na chapitre moko oyo ekokani na ba chapitres ya Coran: kowuta ba chapitres oyo nzambe akitisaki epai ya Muhammad(kimya na b.)



kobanda 14siecle ti lelo ,moto moko te akokaki koya ata na chapitre moko ya muke lokola chapitre (108). ezali na dix mots kaka.

3. **Propheties ya buku esanto ezali kolobela boyeli ya muhammad Ntoma ya Islam:** Ezali kolobela prophetie na ye.
4. **ba verets Coranique oyo elobela makambo oyo ekosalama pe na sima esalema:** Ya solo Coran eloba makambo oyo ekosalama lokola bolongi ya ba romains likolo ya ba perses.
5. **Ba makamwisi oyo esalama na maboko ya Ntoma Muhammad(kimya na b):** Ya solo mingi ya bamakamwisi esalamaki epai na ye.bato mingi ba monaki yango.
6. **Bomoyi ya Ntoma Muhammad(kimya na b):** Ezalaki nakomikitisa(simple)na yango nde elakisi polele ete ya solo Muhammad azalaki moto ya lolendo te,amitiaki Ntoma te pona biloko ya mokili , amitiaki Ntoma te pona kibokonzi. Tokolakisa yango na bilembo motoba oyo :

- Coran ya solo ezali maloba ya Nzambe ekitaki epai ya Muhammad.
- Ya solo Muhammad azali Ntoma pe motindami awuti epai ya Nzambe.
- Ya solo Islam ezali lingomba ya Nzambe, eza pona bato nyoso.soki tolingi toyeba lingomba ya solo esengeli na biso te, tosalela ba emotions na biso, na basentiments na biso.tosalela pe te ba traditions na biso. Kasi nde esengeli tobaser na ba raison na biso na mayele na biso. Tango Nzambe atindaki bantoma yasolo atindaki bango na ba makamwisi na ba bilembo oyo ezali kolakisa ete ya solo bazali ba Ntoma ya solo.

**Kasi chapitre ya mibale ezali:** Ndambo ya malamu ya Islam ezali kolakisa polele ba bolamu oyo Islam epesi bato: lokola

1) Nzela ya kokende na paradizu ya libela.
2) Kotia nzoto mosika na moto ya lifelo (djahanam).
3) Esengo ya solo pe kimya na kati ya motema.
4) Kosenga bolimbisi ya masumu nyoso na kotubela ya solo epai ya Nzambe.

Kasi chapitre ya misato : basango nyoso ya Islam . pe ezali kotia ba sango nyoso ya islam liboso na kobongisa ndambo ya ba comprehension ya mabe na Islam.pe koyanola na ba mituna nyoso oyo etunami. lokola:

- Islam ezali koloba nini pona ba terrorisme?
- Wapi esika ya mwasi na kati ya Islam?
- Wapi ba droits ya moto na bosembo na kati ya Islam?
- Famille na kati ya islam.
- Ba sujets mosusu oyo esengeli na moto.

# MUA BILEMBO OYO EZALI KOLAKISA ETE ISLAM EZALI YA SOLO



Ya solo Nzambe atindi Muhammad (kimya na bolamu ya Nzambe ezala epai na ye), azala Ntoma ya suka. Nzambe asungi ye na ba makamwisi ebele na bilembo oyo ezali kolakisa ete azali motindami ya solo, awuti epai ya Nzambe,na yango Nzambe akitisaki buku na ye ya suka, yango nde Coran.ezali na ba makamwisi ebele oyo ezali kolakisa ete ezali maloba ya Nzambe kowuta epai na ye . ya solo ekitaki kowuta na Nzambe,pe moto akobalola yango te. pe esalami na moto te.

Na chapitre oyo tokotanga bilembo na yango.

## (1) Ba makamwisi scientifique ya Coran:

Coran ezali maloba ya Nzambe oyo akitisaki epai ya Ntoma Muhammad(kimya na b)na nzela ya Angelu Gabriel.ya solo ntoma Muhammad amemorizaki Coran , nasima atangisi yango na ba yekoli na ye. bango pe ba memoriser yango na tango na bango.pe bazalaka kokoma yango tango ezali kokita, pe bazalaki kotanga yango elongo na Ntoma Muhammad. Nakobatela Coran ,Ntoma Muhammad azalaki kotanga yango elongo na ange Gabriel mbala moko na mbula,na tango alingi atika mokili atangaki(revision) na ye mbala mibale elongo na ange Gabriel.kobanda tango wana



Coran ekitaki tii natango na biso oyo ba musulmans ebele bakanga Coran pe bazali kokanga yango na mitu, ( memoriser) mobimba,liloba moko moko, mingi na kati ya ba musulmans ba misusu ba kangi Coran nyoso na mbula 10 . okomona ata liloba moko te ezali ya kobongwana kowuta ba siècle mingi oyo eleka.yasolo Coran eloba maloba oyo kowuta 14 siecle, na ba verite mingi ya scientifique oyo emonanaka te. kaka na tango na biso oyo,nde bato ya mayele ba lobeli bosolo na ya ngo.oyo nyoso elakisi ya solo tembe ezali te , Coran ezali maloba ya Nzambe oyo akitisaki epai ya Ntoma Muhammad(kimya na b). Muhammad yasolo akomaki Coran te,pe ekomamaki na moto te. Coran oyo elakisi lisusu ete Muhammad(kimwa na b) azali motindami pe azali Ntoma ya solo kowuta epai ya Nzambe. Kobanda kala bato bayebaki ba verite scientifique oyo te, kaka sikoyo. pe bosolo na ya ngo eyebani te kaka naba equipements na ba methodes scientifiques.tala ba ndakisa na yango oyo:

## A) Coran elobi ndenge muana akolaka na libumu ya mama:

Coran elobi ba etape oyo muana akolaka na libumu ya maman. Nzambe alobi na Coran:

> **<<Ya solo akeli Adam na mabele (argile).Na sima na yango akeli bana na ye na sperme na a tie yango na libumu(matrice) ya mwasi. na sima ya kokela sperme abongoli yango makila, na sima ya makila abongoli yango ndambu ya musuni, na sima ya musuni akomisi yango mikuwa ,na sima alatisi mikuwa misuni,na sima akeli ye kokela penza atie**

**ye molimo. lokumu ezala epai na ye nzambe mokeli ya malamu.)Coran >>sourate:23v-12-,14.**

(alaqah) ezali na signification misatu:

1. Makila(sangsue)
2. Eloko oyo ekomi makila
3. Makila ya kokangama.



Soki to comparer makila ya sagsue ya muana na etape ya makila ya kokangama tokomona yango mibale ezali kokokana. ndenge ezali na forme ya liboso. muana na etape oyo azali kolya na makila ya maman. Ndenge (sangsue) oyo ezali kolya na ba makila mosusu. signification ya mibale na maloba oyo(alaqah) oyo nde tokoki komona yango na ba forme mibale oyo (2 na 3) yango nde ezali etape ya muana na kati ya matrice ya maman. pe signification ya misatu ya liloba oyo (alaqah) ezali makila ya kokangama. Pe tokomona forme ya libanda ya muana na kati ya poche ezali kokokana na makila ya kokangama. Tala forme4. pe na etape oyo makila eninganaka te ti na troisième semaine. Muana na etape oyo azali nanu makila.




**Tala elili (1):** Ba dessins mibale oyo ezali kolakisa polele ya ebandeli ya muana. Dessin ya makila oyo ezuami kowuta buku kombo (kokola ya mutu)ndenge Coran na sunna elobeli yango.

**Tala elili (2):** Tozali komona na dessin oyo polele ndenge muana awuti na makila na kati ya matrice ya maman. Dessin oyo ewuti na buku kombo (kokola ya moto) Moore na Persaud,5e Edition p-66.




**Tala elili (3):** Na elili ya micrographie oyo tozali komona muana ndenge azali na elembo B na etape ya makila azali na mikolo 15). na matrice ya maman, munene ya muana ezali (environ (0,6mm. Buku (kokola ya moto) Moore,3e Edition p-66 ezuami na buku ya histologie).



**Tala elili (4):** Dessin ya systeme cardiovasculaire na etape ya makila,forme ya poche ya muana ezali kokokana na makila ya kokangama.ezali kolakisa ete muana asalamaka na makila ebele. buku(kokola ya moto)(moore,5e Edition.p.65.)



Oyo nde batina misatu ya liloba oyo(Alaqah) ezali kokokana na ba etape ya muana tango azali nanu makila.Na etape oyo elandi elobami na verset na Coran ezali etape ya moudghah-mosuni) na moudghah eza lokola ba traces ya mino na bazoka,ezali lokola bazoka

balei na mino.bokokani oyo okomona yango na mokongo ya forme ya muana.tala ba forme mibale oyo 5 na 6)na ndenge nini Muhammad(kimya na b)ayebaki nyoso oyo depuis 1400ans,eleka ,ba scientifiques nanu ba (decouvrir bosolo oyo te, kaka na ba mbula oyo. ba scientifiques bayebi yango na kosalela ba equipement ya pointe ya makasi na microscopes oyo ezalaki te na tango wana.



**Tala elili (5)**: Oyo ya photographie Ya muana ya mikolo 28 na Tango ya musuni, pe muana Na etape oyo azali kokokana na ndambo ya eloko ba tafuna na monoko. Forme ya mukongo ya muana ezali kokokana na Bilembo ya mino likolo ya eloko ba tafuna na munoko. (l, humain en developpement) Moore et Persaud, 5e Edition,p82,ya molakisi Hideo-nishimura ya université ya Kyoto ,ya Kyoto(Japon).




**Tala elili (6):** Soki totali forme oyo( embryon)ezali kaka kokokana na bazoka maché,donc nyoso mibale ezali kokokana:

A-dessin ya muana na etape ya musuni Tokoki komona awa forme ya mukongo ya muana ezali kokokana na bilembo Ya mino(developpement ya moto)moore na persaud,5e

Edition.p.79).;
B-photographie ya ndambo ya eloko oyo ba tafuna.

Ya solo, Hamm na leeuwenhoch bazali ba scientifique,ya liboso oyo bamoni cellules ya sperme ya moto na mbula 1677,pe ba salelaki microscope perfectionné(sima ya Muhammad(kimya na b) ba mbula 1000. ya solo ba scientifique mibale oyo bandimi na nzela ya ereur, ete ya solo cellule ya sperme ya moto ezali na moto ya muke na nzoto ya moto,pe azali kokola soki akomi na appareil-genital ya muasi. Molakisi Emerite l.moore azali moko ya ba scientifique oyo bayebani na mosala ya(Anatomie)na ya Embryologie.) pe azali kolo buku ya kokola ya moto ,oyo ekomami na minoko 8.pe buku oyo ezali buku oyo ya (réfèrence- scientifique) oyo ba poni kowuta comité-special na Etat-unis) lokola buku ya malamu oyo ba babimisi.pe docteur keith-moore) azali molakisi emerite ya Anatomie na biologie-cellulaire na université na Toronto,na Canada,pe kuna azalaki liboso(vice-doyen) na makambu oyo etali (science-fondamentales) na faculté ya medecine, asalaki mbula 8 na esika ya mokonzi ya (departement ya Anatomie na 1984,azuaki lifuta ya munene na mosala ya Anatomie na Canada. ezali lifuta moko ya munene j.c.b ya ba (Association ya ba canadienne na Anatomistes. na ya solo akumbaki ba Associations mingi ya (internationales lokola Association canado-Americaine ya Banatomistes ya conseil union ya sciences-biologique. Na mbula 1981 tango ya (septieme confèrence-medical na damman,na Arabie-saodite,molakisi moore alobaki : ete ya solo nazalaki na esengo mingi tango na telemaki pona kosakola polele makambo na kati ya Coran na bokoli ya moto. Pe alobaki tembe ezali te pona ye ba versets oyo ekitaki epai ya Muhammad(kimya na b) kowuta epai ya Nzambe, pamba te makambo nyoso oyo eyebanaka te ,kaka sima ya ba siecle .

Oyo ezali kolakisa bilembo epai naye ya solo Muhammad(kimya na b) azali motindami ya Nzambe.

Na yango ba tuni molakisi moore motuna:est-ce que oyo elakisi ete Coran ezali maloba ya Nzambe?(azongisi alobi:likambo ya pasi ezali te pona kondima yango.)molakisi moore alobaki na kati ya moko ya ba confèrence: na makambo etali ba etape ya kokola ya moto, ezali kosangisa makambo ebele.Na yango tozali ko considérer ete tokoki kokolisa systeme ya sika ya classification na kosalela ba maloba oyo etangami na Coran na sunna (nzela ya mohammed). Pe systeme oyo ba proposé ezali simple, pe ekoki. Pe ezali kokende elongo na ba sciences oyo ezali kotala kokola ya moto na tango oyo ya lelo. Pe ba etudes mingi ebimi polele pona Coran na hadiths ya Ntoma Muhammad(kimya na b) na ba mbula minei eleka, ebimisa systeme moko ya classification ya ekoleli ya moto, pe ezali kokamwisa,po ete ebandi wuta septieme siècle sima ya mbotama ya yezu. Pe na nyoso wana Aristote azali mobandisi ya science ya ekoleli ya moto, kowuta koyekola oyo asalaki na maki ya soso na quatrieme sciecle avant j.c. Ete ya solo muana ya soso akolaka na ba etape,kasi Aristote akoti na mozindo ya ba etape wana te. Pe na oyo biso toyebi na histoire avant vingtième siècle. Na yango ba etape ya kokola ya moto elobami na Coran, eyebanaki te na connaissances scientifiques ya septieme siècle. Pona kosukisa, ba etapes oyo ya kokola ya moto ekitaki epai ya Muhammad(kimya na b) kowuta epai ya Nzambe. Pe Muhammad akokaki te koyeba mozindo ya makambo oyo,pamba te ayebaki kotanga te na kokoma.Pe azalaki na boyebi ya scientifique te.

## B- oyo Coran elobi pona ba ngomba (motangnes):

Ezali na buku moko kombo nango la Terre (mabele) ezali base ya esika ya kozonga (refèrence) ya ba université mingi na mokili nyoso

.Molakisi -frank-press. Azali moko ya ba kolo buku oyo, azalaki conseiller scientifique ya mokonzi ya kala ya Amerique na kombo ya Gimmy-Carter pe asalaki mbula 12 azalaki mokonzi ya Academie-nationale ya science ya washinton .dc. pe na buku na ye alobi: Toyeba ete na nse ya ba ngomba ezali na ba misisa , pe ba misisa nango ekundami na mozindo na kati ya mabele, pe lisusu ya solo ba ngomba ezali lokola makonzi (bapiquets) Tala ba lolenge oyo n-7,8,9) pe boye nde Coran elobeli bangomba .Nzambe alobi na kati ya Coran: sourate78verset 6,7)

**<<Est ce que na tandeli bino mabele te lokola mbeto? ><pe na tieli bino ba ngomba lokola ba piquets pona mabele eningisa bino te >>**




**Tala elili (7)**: Ba ngomba ezali na ba misisa(racines) Ya mozindo na nse ya mabele.( earth {terre} –press et siever,p 413)




**Tala elili (8):** ba ngomba ezali komonana lokola ba (piquets) ezali na misisa(racines)ya mozindo na nse ya mabele.(Anatomie ya mabele p.220)




**Tala elili (9):** elili ezali kolakisa ndenge nini bangomba ezali kokokana na ba piquets na elili na yango pona ete ba misisa ezali na mozindo. (science ya mabele)p.158.

Science ya géologie modern (elakisi ete ya solo ba ngomba ezali na ba misisa (racines) na ngo ya mozindo na nse ya mabele.(Tala elili (9) na ya solo ba misisa oyo na mozindo nango,ekoki kokoma molayi mingi lokola ngomba na likolo ya mabele. Liloba ya makasi na makambo ya ba ngomba ezali ba (piquets) pamba te munene ya piquet ebombani na nse ya mabele. Toyebi ete théorie ya ba piquet ya ba montagne eyebanaki te na histoire ya science,eye koyebana

kaka na mbula 1865 na nzela ya moyebi ya (astronomie) na kombo ya Sir George Airy.) pe ba ngomba ezali kosala mosala munene Ya stabilisation ya poso ya mabele( croûte terrestre) pamba te ezali kopekisa mabele eningana .

Nzambe alobi na Coran sourate 16 v 15:

> **<< Nzambe atie ba ngomba na mabele pona eningisa bino te. Pe atie ba bibale na ba nzela pona bolanda nzela ya bosembo>>**

Na théorie moderne ya tectonique ya plaques ezali koloba ete ba ngomba ezali kosala mabele ezala stable. Na domaine ya tectonique ya plaques na ba mbula ya suka ya 60 na ya 20e siècle ba bandi kocompendre mosala oyo ba ngomba ezali kosala stabilisation ya mabele. est-ce que na ndembe ya mohammed (kimya na b) ezalaki na moto ayebaki bosolo ya forme ya ba ngomba?nani azalaki kokanisa ete ba ngomba oyo ya minene, pe ya makasi , okomona mozindo na yango na mabele na ba misisa (racines) ndenge ba scientifique ba zali koloba lelo? ya solo ba buku ebele ya ba geologie moderne elobi ndenge Coran ezali koloba ezali ya solo.



## C) Oyo Coran elobi pona ebandeli ya mokili:

Science ya cosmologie moderne, na théorique na yango elakisi ya solo ete mokili oyo ezalaki te, kaka ba mapata, oyo ewuti na milinga. (elakisi composition gazeuse ya moto makasi.) oyo nde moko ya ba principes ya science ya cosmologie ya sika.

Pe bato ya mayele sikoyo bakoki komona ba minzoto-(etoiles) ezali ko seforme kowuta ba ndambo ya milinga oyo.Tala na elili 10 na 11) ba minzoto oyo bozali komona ezali kopesa lumiére na butu,

Ezalaki mobimba na ebandeli ya mokili na forme ya milinga.

(Nzambe- alobi na Coran): Sourate: 41v11:

**<<Na sima ,Nzambe-alobi na likolo ,oyo ezalaki milinga .>>**

Pamba te likolo na nse, na esalamaki na eloko moko, yango nde milinga.

Pe biso ya solo tolobi, mabele na likolo ezalaki eloko moko ya kokangama, Sima kowuta milinga ezui forme pe ekabwani ndambo na ndambo. Nzambe alobi na Coran sourate 21v30:

**<<Ba paganu bazali komona te ? ete ya solo likolo na mabele ezalaki esika moko ,sima to kaboli yango. >>**

Docteur Alfred Kroner azali moko ya ba yebani na kati ya bato ya mayele ya géologue na mokili, azali molakisi ya geologie pe azali mokonzi na departement ya géologie na institut ya science ya mabele ya université Johannes Gutenberg na mainz na Allemagne. Alobaki: tozali komituna Muhammad (kimya na b) awuti na ba information oyo wapi? Na ndimi ya solo ete akokaki te kozala Na mayele ya koyeba ebandeli ya mokili, pamba te bato ya mayele ba kokaki te Koyeba ma kambo oyo, kaka na ba Année oyo nde ba scientifique ba moni bosolo ya makambo oyo, na ba moyen technologique.Pe alobaki lisusu: moto oyo ayebi eloko te na physique nucleaire depuis 14 siecle, akoki te koyeba ye moko ete likolo na nse ewiti esika moko. Na yango nde elakisi ete nzambe atindaki Muhammad (kimya na b) azala Ntoma.



**Tala elili (10):** Ezali minzoto ya sika ezali kosalama kowuta mapata ya gaz naba poussière, (ne buleuse) Yango nde ezali Oyo etikali Kowuta milinga Yango nde ezali kosala mokili nyoso.(the space Atlas de l,espace,heather na henbest.p50)



**Tala elili (11):** Oyo ezali Nebuleuse ya lagon Ezali mapata ya gaz na ba poussiere oyo ezali kokokisa 60 annèe ya lumière ya diametre.

## D) Oyo Coran elobi pona bongo(cerveau) ya moto:

Nzambe alobi na Coran: apesi ndakisa moko ya makambo ya mabe ya ba paganu. bango nde bato oyo bazalaki kosangisa

Nzambe na ba Nzambe mosusu. Pe bazalaki kopekisa Ntoma Muhammad Kosambela na kaaba.:Nzambe alobi

> **<< Te, kasi, nde,soki (abou-djahali) atiki kopekisa Muhammad losambo te,Tokokanga ye na (naseyah) mbunzu(toupet) ya mutu na ye, ezali ya lokuta pe ya masumu. >> Sourate: 96,v15-16**



(Naseyah) Ezali mbunzu (toupet) ya mutu ya moto. Pona nini Nzambe alobi mbunzu ya mutu Ya moto na Coran, ete ezali lokuta pe masumu?pona nini Nzambe alobi te, ete azali moto ya lokuta pe ya masumu? pe relation nini ezali kati ya mbunzu ya mutu Ya moto,na lokuta na masumu?

Soki totali na kati ya (crane) esika oyo mbunzu ya mutu ezali, tokomona esika ya prefrontale ya bongo (cerveau). Tala elili (12). science ya physiologie ezali kolakisa biso nini Pona mosala ya esika oyo?

Ezali na buku kombo: Essentials of Anatomy & Physiology[Elements d'anatomie et de physiologie] elobi pona esika oyo : makasi na makanisi ya kosala eloko pe kosalela yango, ezali na kati ya lobe frontal,elakisi ete esika prefrontale. Ezali esika (region) ya cortex Associatif...

Na kati ya buku oyo balobi lisusu: kanda to kosala mabe ewutaka na esika prefrontale. Donc esika oyo ya cerveau ezali kotinda kosala Mosala ya malamu na mosala ya mabe,ezali lisusu kotinda koloba lokuta to Koloba ya solo. Ezali donc komema bilembo oyo ezali kolakisa mbunzu(front) ya moto, lokola moto ya lokuta pe ya masumu,tango moto akosaka to tango asalaka Masumu,ndenge Coran elobi.




**Tala elili 12:** Oyo bisika ya misala ya l, hemisphere gouche (na mopanzi ya mwasi) ya cortex-cerebral. Esika ya prefrontal ezali liboso ya cortex-cerebral. Na yango ndenge molakisi Keith.moore alobi: bato ya mayele bayebaki mosala ya esika ya prefrontale te kaka na ba année 60 oyo eleka, oyo nde maloba molakisi alobi.

## E) Oyo Coran elobi pona ba mayi na bibale:

Science ya sika emoni bisika oyo ba mayi mibale ya bokeseni ekutanaka, ezali na barrier na kati kati na bango. Pe barrier ezali kokabola ba mayi mibale wana,pona mayi na mayi ebatela température nango na mugwa na densité, ndakisa moko lokola mayi ya mediterranee ezali na moto (chaude) na mugwa,pe ezali na densité moke koleka mayi ya ocean Atlantique. tango mayi ya mediterranéen ezali kokota na Océan-Atlantique,na niveau ya Ngomba

ya Gibraltar, ezali kopusana ba centaines mingi ya ba kilometres,pe ezali kokota na mayi ya Atlantique,na mozindo ya ba 1000 metres,nyoso wana pona kobatela Témperature,na mugwa na densité ya kokita moke.

Pe na mozindo oyo nde mayi ya mediterranéen ezali kokoma stable.




**Tala elili 13:** Elili oyo ezali ya mayi Ya mediterranee eza Kokota na ocean Atlantique na niveau ya detroit Ya Gibraltar eza kobatela temperature nango na mugwa na densité moke oyo ezali ko caracterisent bango,kowuta na barrier oyo ezali kokesenisa bango. (Températures eza na degrés celsius(c).

Marine Géology (la géologie marine),kuenenp, 43,avec une Amelioration). Ata soki ba mbonge (vagues) Ya minene esali ndenge nini, ba mayi mibale wana esanganaka te. Pe elekaka barrier oyo te.

Coran elobi pona barrier oyo ezali kati kati ya ba mayi mibale oyo ezali kokutana, Kasi esanganaka te. Nzambe Alobi na Coran:

**<< Ba mayi mibale ezali kokutana. Barrier ezali na kati na bango mibale pona basangana te>> Sourate,55v19-20**

Pe tango Coran ezali kolobela pona kokabwana oyo ezali kati na mayi  ya malamu na Mayi ya mugwa ,elobeli barrier ndenge ezali kopekisa ba mayi mibale esangana. Nzambe Alobi na Coran:

**<< Ye nde Nzambe oyo akaboli bibale mibale, moko ezali elengi na monoko pe mosusu ezali na mugwa.  Pe atie kati na bango mibale barrier na barrage eza kopekisa mayi Ya moninga ekota epai ya moninga>>. Sourate:25-53**



Tokoki komituna:pona nini nzambe alobi na Coran barrage na maloba na ye na bokabwani ya mayi Ya malamu na mayi ya mugwa?kasi alobeli barrage te na bokabwani ya ba mayi mibale?(mayi ya méditeranéen na mayi ya océan Atlantique).

Science ya sika emoni esika  oyo ba mayi mibale oyo ekutana, mayi ya malamu na mayi ya mugwa. ezali na bokeseni na bokutani ya ba mayi mosusu. Pe ba moni ete eloko ezali kokesenisa mayi ya malamu na mayi ya mugwa  ezali esika ya pycnocline, ezali na bokeseni na densité. Pe ezali kokabola ba couche mibale oyo. Barrage oyo to (esika ya bokabwani) ezali na bokeseni ya mayi ya mugwa na mayi ya malamu.




**Tala elili 14:** Coupe longitudunale ezali kolakisa mugwa ndambo ya millieme % na esika mayi esopanaka. Tokoki komona barrage oyo awa na esika ya kokabwana kati ya mayi ya malamu na mayi ya Mugwa(intridution océanographie) Thurman,p.301.

Basango oyo eyebanaki liboso te, eye koyebana kaka sikoyo, na koluka kosalela Ba equipement ya poite pona koyeba température, na mugwa na densité na dissolubilité Ya oxygene etc. miso ya moto ekoki komona te bokeseni oyo ezali na kati ya bokutani ya ba mayi mibale oyo:kasi na miso okomona lokola ezali mayi moko. Kasi mayi ekabwani na lolenge misato.

1-Mayi ya malamu(douce)

2-Mayi ya mugwa(sale)

3-Barrage to esika ya bokabwani.

## F) Oyo Coran elobi pona ba mayi ya mozindo na ba mbonge ya kati ya mayi:

Nzambe alobi na Coran:

> **<< misala ya ba paganu ezali lokola molili na kati ya mayi Ya mozindo, mbonge ezipi ya ngo, pe likolo na ngo ezali na mbonge mosusu ,pe Likolo nango lisusu ezali na mapata , molili na kati ya molili,pe soki moto abimisi Loboko na ye na molili wana akomona yango te)(oyo nde ndakisa Nzambe apesi pona libungi Ya ba paganu.) pe moto oyo Nzambe- atieli ye lumière te akozala na lumière te. >> sourate,24-40)**

Nzambe- azali koloba na verset oyo na Coran Pona ba molili oyo ezali na kati ya mayi ya mozindo na esika oyo Soki moto akotisi loboko na ye na kati ya mozindo akokoka komona loboko na ye te.

Molili na mayi ya mozindo ezali kobanda Environ ya 200 metres. Pe na nse ya mozindo oyo ezali na lumière te.



**Tala elili 15:** Pe ezali na lumière te na nse ya Mozindo ya 1000 metres. Pe moto akoki kokota na mayi te, koleka 40 metres,Kaka esengeli na ye na ba equipement ya ba sous-marins to ba equipement oyo esengeli na ngo. Tala elili/15:

Pe ya solo bato ya mayele bamoni molili ya mozindo oyo na nzela ya ba equipement. Pe ba sous-marins nde balakisi kokota na mayi ya mozindo. Pe esengeli na biso to zua mayele lisusu na verset ya Coran oyo eleki.

**<< mayi ya mozindo ezipi yango na mbonge, pe na likolo na ngo ezali na Mbonge mosusu ,na likolo nango lisusu mapata.>>** ya solo ba mayi ya mozindo ya mers na mayi ya océans Ezipami na ba mbonge, likolo na ngo ezali na ba mbonge mosusu. Mbonge ya mibale oyo Coran elobi yango nde tomonaka likolo ya mayi(mers na ocean) kasi na nse na ngo ezali na bonge mosusu. pe Coran ezali kolobela ete likolo ya ba mbonge ya mibale oyo ezali na ba mapata.

Nini ezali na ba mbonge ya liboso? yasolo bato ya mayele basilaki koyeba Bozali ya ba mbonge oyo ezali na kati ya mayi.(pe ba mbonge

ya liboso ezali pona densité oyo Ezali kati kati ya ba couche ya bokeseni.)



**Tala elili 16:** Pe ba mbonge ya kati oyo Ezali kozipa ba mayi ya mozindo ( mers na Océans) pona yango Ezali na densité na likolo koleka densité ya mayi oyo ezali na likolo na ngo.

Pe ba mbonge ya kati ya mayi esalaka mosala ndenge moko na ba mbonge ya likolo, pe epanzanaka ndenge moko. ba mbonge ya kati ya mayi miso ya moto emonaka yango te kasi nde emonanaka na koyekola ya mbogwana ya température na salinité na esika oyo esengeli koyeba yango.

## G) Oyo Coran elobi pona ba mapata:

Bato ya mayele bayekoli bokeseni ya ba mapata, pe ba sosoli ete ya solo mapata Ya mbula ezali kosangana, pe ezali kosala liboke moko oyo eyebani. Pe ezali kosangisa ba mipepe na mapata,pe ba lolenge ya mapata ya mbula. Moko ya mapata ya mbula babengi yango cumulo-nimbus. Bato ya mayele ( météorologue) ba yekolaki ndenge nini mapata esanganaka liboke(cumulo-nimbus) pe ebimisaka mbula na malili na mingengi (éclair).

Pe ba moni ete liboke ya mapata ezali kolanda ba nzela oyo pona kobimisa mbula:

1. **Mopepe ezali kotindika mapata:** Elakisi ete liboke ya mapata ebandaka na kosangana tango mopepe ezali kotindika mapata ndambo ndambo tii na esika oyo ekosangana.(tala bilili mibale oyo 17 na 18).



**Tala elili 17.**



**Tala elili 18.**

2. **Bosangani ya mapata:** Elakisi ete mapata ya mike esangani pe ekomi mapata ya monene.tala elili 18 na 19).




**Tala elili 19.**

3. **Mapata ezali kosalama na likolo:** Tango mapata ya mike esanganaka ezali kobakisama na kati ya mapata ya minene na nzela ya mopepe, pe ezali komata. komata na ngo(mopepe) ezali pembeni ya centre ya mapata, ezali makasi koleka oyo ezali pembeni ya ba bords ya mapata. pe ba courants d'air oyo ezali komata, ezali kobakisa mapata. tala elili oyo 19(b)20,21). Kobakisama ya mapata oyo na likolo ezali kosala ete mapata epanzana na bisika ya mopepe ya malili makasi, na yango nde ezali kosala matanga ya mayi, na mabanga ya glace, pe ezali kobakisama na munene.Tango matanga ya mayi na mabanga ya glace ekomaka kilo, courants d'air ekokaka te komema yango,nde na tango wana mbula ebandi kobeta(mbula ya mayi na ya mabanga). (Oyo nde elili 17) Satellite ezali kolakisa Polele ya mapata. Na elili oyo 18 ndambo muke ya mapata(cumulus)ezali kokende na esika ya bokutani. Pene na suka ya horizon esika oyo tozali komona ba mapata ya minene(cumulo-nimbus) elili 19 ndambo muke yamapata




**Tala elili 20:** Mapata esangani sima ya bokoli nango na likolo,sima mbula ebandi kobeta. (atmospherique et climats.bodin,p.123)

Nzambe alobi na Coran:

**<< omoni te ndenge nini nzambe atindiki ba mapata? Sima asangisi yango Liboke moko, na tango wana okomona mbula ebandi kobeta>> sourate 24,v-43).**

Ba météorologue ba yebaki mosala ya ba mapata te, Baye koyeba yango sikoyo, na kosalela ba equipements des poite, lokola ba avion ba satellites ba ordinateurs ba ballons d'essai na biloko mosusu kowuta ba equipement ya kotala mupepe na ba nzela na ngo na ko mesurer l'humidité na bokeseni na ngo,na koyeba lolenge na ngo, na bokeseni ya mopepe (atmosphere).

sima oyo verset ya Coran ewuti koloba polele makambo ya mapata na mbula, elobi lisusu pona malili na mingengi(éclaire) .Nzambe alobi na Coran :

**<<.....pe Nzambe azali kokitisa na likolo mbula ya mabanga ,ba mapata na ngo ezali kokokana na ba ngomba,pe azali kobetisa yango na ba oyo ye alingi,na azali kopekisa yango na ba oyo ye alingi,pe ba mingengi(éclairs) wana ezali pene eboma miso ya bato.>>sourate 24,v ,43)**

Ba météoroloques ba moni ete cumulo-nimbus,oyo ekweyisaka mabanga ya glace mingi, ezali Kokoma na hauteur ya 25,000 na 30,000pieds(7600 ti 9100 metres) to 4,7ti na 5,7 milles(7,5 ti na 9,2 kilometres) ezali lokola ba ngomba ndenge nzambe alobi na Coran:

**<<Nzambe azali kokitisa na likolo mbula ya mabanga, ba mapata nango ezali kokokana na ba ngomba. >>**



## Tala elili (21)

Verset oyo ezali kotinda biso tomituna motuna oyo: pona nini verset elobi" mingengi na ye"( son éclairs) pona kolobela mabanga ya glace? Est ce que mabanga ya glace yango esalaka ba mingengi?(éclaire) totala nini buku ya ba météorology ezali koloba lelo pona makambo oyo.



Buku oyo ezali koloba ete mapata ezali kokoma électrifié tango mabanga ya glace ezali koleka na bisika ya mapata,na bisika oyo elekaka matanga ya malili na ba ndambo ya glace.tango matanga ekutanaka na mabanga ya glace yango pe ekomaka glace,pe ezali kotika chaleur nango malembe malembe.yango ezali kosala ete esika ya ba mabanga ya glace etikala na moto(chaud) koleka oyo ya ba ndambo ya glace ya pembeni.tango ba mabanga ya glace ezali kokutana na ba ndambo ya glace eloko ya munene esalamaka:ba eletro ezali kotambola kowuta na eloko ya moto makasi kokende na eloko ya malili makasi

## H) Mua maloba YA BA NGANGA NZAMBE NA BA MAKAMWISI SCIENTIFIQUES ya CORAN:

Oyo nde ezali mua maloba ya ba nganga Nzambe na makamwisi scientifique ya Coran, maloba oyo ewiti na cassette video na kombo ya this is the truth (oyo ezali bosolo). Na kati ya cassette oyo okomona mpe okoyoka banganga Nzambe bazali kolobela makambo oyo:

**1-**Monganga t.v.n persaud) azali molakisi ya anatomie mpe pediatrie mpe obstetrique –gynecologie mpe sciences ya reproduction na université ya Manitoba na Winnipeg, Manitoba, Canada.

Asalaka ba mbula 16 na bokonzi na esika etali departement ya anatomie , ayebanaka mingi na mosala oyo , mpe azalaka mokomi, mpe nkolo ya 22buku , ndenge abimisaka lisusu ba buku koleka 181 articles scientifique.

Na mbula 1991 azuaka lifuta monene eyebani na mosala ya anatomie na Canada. Yango nde j.c.b lifuta ya munene na lingomba lisanga canadienne ya Anatomistes. Batunaka monganga Persaud motuna pona ba makamwisi scientifique ya Coran alobi boye: Muhammad (kimya na b) azalaki moto lokola bato nyoso, ayebaki kotanga te, ayebaki kokoma te, azalaki moto atanga te. Mpe moto tozali kolobela sikoyo esali 12 -14 sciecles. Mpe bozali koyeba ete azali moto atanga te, kasi azali koloba maloba ya mozindo na ya polele polele, ezali kokamwisa bato ya sciences. Monganga oyo alobi azali koyeba te  ndenge nini bazali koloba ete Mohammed aye na maloba oyo kaka boye, mpe atanga te ayebi mpe kokoma te.mpe makambo nyoso  ezali ya solo, , ngai  mpe lokola monganga Moore,nazali na likambo te pona kondima oyo mohammed amemeli biso.pamba te oyo ewuti epai ya Nzambe to molimo monsato alakisi ye makambo oyo nyoso . mpe Mo nganga persaud alobeli lisusu ba

versets ebele ya Coran na ba hadith ya Ntoma Muhammad(kimwa na b) na kati ya ndambo ya ba buku na ye.

Na ba coférences na ye mingi alakisaki lisusu ba versets na ba hadith.

**2-**monganga Joe leigh simpson azali molakisi mpe mokonzi na makambo etali pasi ya basi na kobotisa. Mpe azali molakisi ya génétique humaine na moléculaire na Baylor collège of medecine,na Houston,texas , Etats-unis. Pe liboso azalaki molakisi mpe mokonzi ya makambo etali mpasi ya basi na kobotisa Na université ya Tennessee na Memphis etats-inis. Na azalaki lisusu mokonzi na societé Ameriquene ya fertilité. Mpe docteur Joe leigh simpson azua ba lifuta mingi.

Mpe azua lisusu lifuta ya Association ya balakisi ya kobotisa na kosalisa ba bokono ya basi,na mbula 1992 .

Molakisi Simpson atangaki mpe asosolaki maloba mibale oyo ya Ntoma Muhammad(kimya na b): Ntoma Muhammad(kimya na b) alobaki: ( moko moko na kati na bino Nzambe azali kosangisa kokela naye nakati ya libumu ya maman naye pendant 40 jours.)na soki siperme eleki 42 jour Nzambe akotinda Anzelu epai ya ekelamu oyo ezali na kati ya libumu ya maman,akopesa ye lolenge ,mpe akokela matoyi na ye miso, poso , misuni, mpe mikuwa na ye.) maloba oyo ezali ya simpson atangi na ba hatiths ya Ntoma Muhammad(kimya na b),na sima ya kotanga maloba oyo amoni lisusu ete ya solo na 40 jours ya liboso ezali kosala etape ya kososola pona mwana asalama. Mpe monganga Joe leigh simpson asepelaki na ba maloba oyo ya Ntoma Muhammad(kimya na b), mpe alobi na kati ya conférence na bango ete maloba mibale oyo ya ntoma Muhammad(kimya na b) ebimiseli biso calendrier ya ko landela kokola ya mwana pendant 40 jours ya liboso, mpe maloba oyo ba nganga ya mayele balobeli yango mingi. mpe ya solo na maloba oyo bokeseni ezali te na kati ya science ya génétique na religion,mpe ya solo toyeba ete religion ekoki

kolakisa science makambo ebele ya scientifique. mpe ba science mingi ezali kolakisa ete Coran ya solo ekitaki kowuta epai ya Nzambe.

**3-**Monganga E.Marshall johnson azalaki molakisi ya science y' Anatomie na biologie, etali makambo ya kokola na université thomas jeffers,na philadelphie,pennsylvanie,états-unis.Asalaki ba mbula 22, molakisi ya Anatomie mpe azalaki mokonzi na esika etali makambo ya Anatomie mpe azalaki lisusu directeur na Institut daniel baugh. azalaki lisusu mokonzi ya societé de teratologie.

Azali mokomi ya ba buku mingi koleka 200, asalaki septième conférence moko ya medical na Damman na 1981,na Arabie saoudite. molakisi johnson alobaki tango apesaki mikanda na ye ya recherche Alobi :na mokuse Coran ezali koloba kaka te kokola ya muana kasi nde ezali kolobela mpe kati ya muana ,na makambo ya kokela muana na kokola na ye polele polele,na makambo ya minene oyo eyebani na science contemporaine.

Alobi lisusu :lokola nazali moto ya scientifique na kolanda kaka biloko oyo nazali komona , Mpe na koki ko yeba l,embryologie,na biologie oyo etali bokoli . mpe na koki ko yeba maloba ya Coran oyo ba limboleli ngai , na ndakisa oyo na wuti kopesa sikoyo. soki nazalaka na tango wana na ndenge nayebi makambo oyo lelo,na lingaki na limbola makambo, nalingaki nakoka te kolimbola ndenge balimboli yango. Mpe nazali komona te ndenge nini bazali koboya kondima makambo ya **Muhammad(kimya na b) ete azui yango epai ya Nzambe? Muhammad ayebaki kokoma te. Na zali komona te nani akoya koboya kondima maloba na ye.**

**4-**Monganga( willian W.Hay ) azali moyebi oyo ayebani na science maritime, mpe azali molakisi ya géologiques na université colorado na boulder,colorado etats –unis. mpe azalaki doyen na rosentiel school of marine and Atmospheric science na université ya miami,floride,etats-unis.

Na sima ya kosolola oyo esalamaki kati ya monganga hay ,na bosolo oyo Coran ezali koloba, mpe na makambo ya ba mayi oyo emonani sikoyo ,docteur alobi : na kokamwa ya solo lolenge ya makambo oyo ezali na makomami ya kala na Coran ,mpe nazali na moyen te ya koyeba makambo oyo ewiti wapi? Kasi esalami ete ezala boye, na ba recherche oyo na Sali, ezali pona koyeba tina ya ba makambo oyo. Na tango ba tuni docteur Hay Coran ewiti wapi? Alobi (yasolo na moni Coran ezali ya Nzambe).

**5-**Monganga gerald C.Georinger azalaki directeur ya makambo etali science, mpe molakisi ya science ya kosangisa ba enbryologie medicale,na departement ya biologie cellulaire na kelasi ya medecine na université Geolrgetown na washinton DC.etats-unis.

Na tango ya huitième conférence medicale saoudienne na riyadh, na arabie saoudite docteur GoerinGer, tango alakisaki mosala na ye ya ba recherche alobaki: ba sangisaki ndambo ya ba verset ya Coran ,ba verset oyo etali kokola ya moto mpe na ndenge Nzambe asali ba parti ya nzoto ya moto, tango azali muke na libumu ya maman,pe tango azali kokola .

Mikanda lokola oyo ezalaki te liboso pona kolimbola makambo oyo polele ya kokola ya moto. mpe classification na terminologie na description ezalaki te liboso . na yango soki ezalaki te na ba etat nyoso ya kokola ya moto na kati ya ba buku ya kala,toyeba ete description oyo elekaki deja na ba science mingi.

**6-**Monganga yoshide kozai azali molakisi na université ya tokyo na hongo,tokyo, japon mpe azalaki directeur ya observataire ya astronomique na mboka na mitaka tokyo, japon, alobaki: ya solo nazali kokamwa mpe na zali na esengo mingi na ndenge na kuti ba sango ya bosolo ya astronomique na Coran. Biso ba astranomes modernes tosalaki makasi pona koyeba ndambo ya makambo ya mokili. Pamba te, kosalela ba telescopes tokoyeba makambo ya

mokili muke, kasi nyoso te. Na sima kotanga Coran mpe koyanola na mituna tomoni ete tokoki kozua nzela pona koluka koyeba mokili .

**7-**Molakisi Tejatat tejasen azali mokonzi na departement etali Anatomie na université chianGmai na thailande.

Liboso azalaki doyen na université ya medecin medicale saoudienne na riyadh, na arabie saoudite. Na huitième conférence,molakisi Tejasen atelemaki mpe atatoli : na ba mbula misato eleki nakomi kosimba Coran makasi mpe na sepeli mingi na Coran kowuta ba etudes oyo nasali na makambo oyo na tangi na ba conférence, mpe na ndimi ete nyoso oyo ekomami na Coran kowuta 14siecle oyo eleki yango nde esengeli ezala ya solo, Mpe ezali kolakisa na ba moyen scientifique. Na nyoso wana mohammed ayebaki kotanga te na kokoma, kasi akumbeli biso Coran. Elakisi ete azali ntoma ya solo kowuta epai ya Nzambe. Na nyoso wana esengeli ete Nzambe azala mokeli na biso.

Na yango ya solo ngonga ekoki ya koloba maloba oyo :la- ilaha – ila- llahou-Muhammad - rasoulu -lahi (elakisi ete: Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko mpe Muhammad azali motindami ya Nzambe) na yango esengeli na ngai na pesa Nzambe matondi mingi na ba oyo ba Sali bokutani oyo ya monene.

Ya solo bokutani oyo ememeli ngai makambo mingi etali scientifique na religion .Mpe esalisi ngai mingi na bokutani na ba scientifiques oyo ba yebani na baninga ya sika na conférence.

Na eloko ya munene oyo na longi na conférence, ezali maloba oyo:la-ilaha-ila-llahou-mohammed –rasoulu-llahi. Elakisi ete Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko . Mpe Muhammad azali motindami ya Nzambe. Mpe na komi musulman.

Sima ya ba ndakisa oyo tomoni na ba makamwisi scientifique ya Coran na ba maloba ya bato ya mayele ,esengeli tomituna mituna oyo: ba sango oyo nyoso ya scientifique tozui na Coran na ba makambo mususu balobi awa na Coran ezali kowuta 14siecle eleki

Coran ekitaki epai ya mohammed,ba sango nyoso wana ezali kaka pamba?

Est- ce que Coran oyo Muhammad(kimya na b) nde akomi yango to ekomami na moto mususu?

tozali na moyano moko toko yanola ezali boye : Coran oyo ezali maloba ya Nzambe ewuti epai na Ye .

Pona kobakisa ba sango oyo tala na (www.islam-com\science.



## (2)Ntembe(defi) ya munene pona koya na sourate moko oyo ezali kokokana na ba sourate ya Coran.

Nzambe alobi na Coran:

**<<:soki bozali na ntembe na Coran oyo na kitisi epai ya mowumbu na ngai ,boya na sourate moko oyo ,ekokani na sourate ya Coran,pe bobenga ba temoins na bino, oyo bozali kosambela bango, libanda ya Nzambe ,soki bozali bato ya solo,mpe soki bosali yango te bokokokaka mpe kosala yango te,bobanga moto-ya lifelo oyo bakoni na ngo ekozala bato na mabanga,ekopelisama pona ba pagano ,mpe pesa sango ya malamu na bato oyo bandimi Nzambe ye moko, mpe basali misala ya malamu ete paradizu ekozala pona bango, mpe ba bibale ekoleka na nse na yango>>sourate,2:23-25>**

Banda Coran ekita , esali 14 siecles,moto moko te akoki koya na sourate moko lokola ya Coran,na kitoko na ngo, na bolamu na ngo , mpe na bosembo ya mibeko na ngo,mpe na bosolo ya ba sango na

ngo, mpe na ba makambo oyo Coran elaka ezali kokokisama, mpe na ba lolenge na ngo ekoka.

Esengeli koyeba ete sourate ya mokuse na Coran ezali(sourate 108) ezali na maloba 10 , ata bongo moto moko te akoka koya na ngo ,na tango ya kala na tango na biso oyo.




(sourate ya bolamu)

Nzambe abandi sourate oyo na kombo ya Nzambe na bolamu oyo apesi bato nyoso na mokili mpe na mawa oyo akoyokelaka bandimi na mokolo ya suka.

Nzambe alobi:

> **Ngai Nzambe na pesi yo bolamu ya mingi. Sambela pona Nkolo na yo.mpe boma nyama pona nkolo na yo (sacrifie) Mpe enemi na yo akotikala na soni.>sourate [ 108,v1,2,3]**

Ya solo mua bato ya b'arabe bazalaki kosangisa Nzambe na ba biloko mosusu,bazalaki banguna ya Muhammad(kimya na bolamu ya Nzambe ezala likolo na ye) ,balingaki basukisa ye.balobi ete Muhammad(kimya na b) azali ntoma ya solo te. kasi bazongaki na soni. ba longaki te. pamba te, Coran ekitaki na monoko na bango ya arabe .mpe na minoko ya ba bikolo na bango, kasi ba arabo oyo bayebaki monoko na bango malamu npenza , mpe na tango wana

bazalaki kosala ba poesies ya kitoko mingi. kino lelo bazali kaka kokumisa bango. kasi na nyoso wana ba kokaki muhammad te.

## (3)-Prophèties na kati ya buku Esanto-bibliya mpe boyeyi ya Muhammad(kimya na b).

Ya solo prophetie ya Muhammad(kimya na b) na kati ya buku esanto –bibliya ete akoyaka, ezali ba bilembo ya bosolo ya islam, na ezali bilembo na miso ya bandimi ,na kati ya buku esanto –bibliya ,Moise alobi na Deuteronome 18-18,< Nkolo na ngai alobi boye:




**Na kobimisela bango Ntoma na kati na ba ndeko na bango moko, mpe Ntoma wana akozala lokola yo moise ,na kotiya maloba na ngai na monoko na ye Ntoma wana, akoloba na bango oyo nyoso Ngai na koloba na ye aloba,soki moto ayokeli ye te na maloba oyo Ntoma akoloba na kombo na Ngai,ayeba ete ngai moko Nzambe na kotunaka ye.Deuteronome18-18-19.**

Na maloba oyo tokoloba boye: Yasolo Ntoma oyo alobami na prophetie ya bibliya esengeli azuama na maloba oyo:

1-Ya solo akozala lokola Moise.

2-ya solo akoya kowuta ba ndeko ya Israels.(awa elakisi ete kowuta bana ya Ismael)

3-ya solo Nzambe akotiya maloba na ye na monoko na ye Ntoma oyo.Mpe akopesa sango oyo Nzambe atindaki ye na yango.

Na esengeli na biso toluka makambo misato oyo na mozindo.

**1)-Ntoma lokola Moise:**

Ezali pasi mingi tokuta bato mibale na kati ya ba Ntoma bazali kokokana lokola Moise na muhammad,bazali te.Ya solo Moise na Muhammad bango mibale ba yaki na ba mibeko ya kokoka. mpe ba mibeko na bango ezali kotabwisa bomoyi na nse awa. Mpe bango mibale ba kutanaki na ba binemi, mpe balongaki na bitumba na lolenge moko ya ba makamwisi ya Nzambe. mpe Moise na Muhammad bandimamaki ba Ntoma mpe ba kati makambo(juges). mpe bango nyoso mibale batikaki bamboka na bango oyo bazalaki kovanda kokende esika mosusu pona mabe oyo balingaki kosala bango. Kasi Moise na Yezu masiya –yasolo bakokani te, Bokokani ezali te kati ya Moise na Yezu masiya ata na ba bilembo . totala lokola mbotama ya Moise na Yezu masiya ekokani te, Totala lisusu ndenge ya libota ya Moise na ya Muhammad(kimya nab) ekokani te na ya Yezu masiya . totala liwa ya Moise na Muhahammad ezali ya kokokana, kasi ya yezu masiya ekokani te. Ya solo bato mosusu oyo ba ndimaki Yezu masiya bazalaki komona ete Yezu masiya azali muana ya Nzambe kasi azali Ntoma ya Nzambe te. yo moko tala malamu mpe okanisa. Kasi tala Moise na Muhammad ndenge nini bazalaki kozuela bango? Ba Musulmans bazali kondima na prophetie ya Yezu masiya. Na nyoso oyo toleki ya solo ki prophetie ya Ntoma oyo elobami na buku esanto bibliya ezali kokokana na Muhammad (kimya na b). Kasi ezali kokokana te na Yezu masiya. pamba te Muhammad azali kokokana na Moise na makambo mingi.

Tokomona na nzela mosusu na buku ya Evangile selon Jean: Tokomona ete ba yuda bazalaki kozela ya solo boyeyi ya ba Ntoma misato:

**1-Boyeyi ya Yezu**

**2-boyeyi ya Elie**

**3-boyeyi ya Ntoma.**

Oyo nde bamituna misato ya polele polele oyo etunamaki epai ya Jean Baptiste. **Oyo ezali temoignage ya Jean Baptiste tango ba yuda ba tindelaki ye basali ya Nzambe kowuta jerusalame, pona ba tuna ye mituna oyo:ba tuni Jean Baptiste : yo nani?ozali nani? Alobi: awangani te ayini pe te,alobi : azali christ te. Ba tuni ye lisusu soki boye ozali nani? Alobi nazali ye te.batuni lisusu ozali ntoma?azongisi eyeno alobi te. Ngai te. Jean 1-19-21)** tokomona na kati ya buku esanto bibliya na nse na ngo esika balimbolaka makambo, tokomona ete esika balobi liloba ya Ntoma na **Jean 1-21)** ezali kokokana na **Deuteronome 18-18.**

Tokosukisa awa ete ya solo Yezu masiya azali Ntoma oyo bazali kolobela te na **Deuteronome 18-18.**

**2)- Ntoma wana akowuta na ba ndeko ya Israels:**

Abraham azalaki na bana mibale,Ismael na Isac, genese 21) Ismael azalaki Nkoko ya communauté ya arabe , pe Isac azalaki Nkoko ya communauté ya ba yuda.

Ntoma oyo bazali kolobela akowuta na ba ndeko ya bana ya Israels, esengeli kaka te azala Yuda, kasi akowuta nakati ya ba ndeko na bango, elakisi ete kowuta bana ya Ismael.

Pamba te Muhammad awuti na nzela ya Ismael,na ye nde ya solo azali Ntoma oyo balobeli.

tokomona lisusu na buku ya esaie 42-1-13)

bazali kolobela mowumbu ya Nzambe oyo aponami azala motindami, akoya na mibeko kowuta epai ya Nzambe.

Motindami wana akolemba te akozonga pe sima te, ti atiya m i beko na mokili oyo.

Mpe b' Arabe bazalaki kozela mibeko wana.

Isaie 42-4 ) na verset 11 ezali kosangisa motindami oyo bazalaki kozela kowuta Qedar,nani Qedar? selon genese 25-13), Qedar azalaki muana ya mibale ya Ismael mpe Nkoko ya muhammad.(kimya nab)

**3)-Nzambe akotiya maloba na ye na monoko ya Ntoma oyo.**

Yasolo Nzambe atiyaki maloba na ye kotiya mpenza na monoko ya muhammad,yango nde Coran. Ya solo Nzambe atindaki Anzelu-Gabriel epai ya muhammad, pona atangisa ye Coran.Na sima muhammad atangela bato na ndenge ayokaki kowuta epai ya Anzelu Gabriel.Mpe toyeba ete maloba ya Coran ezali maloba ya Muhammad te, mpe ezali makanisi na ye te. Kasi nde batiyaki yango na monoko ya muhammad,na Anzelu Gabriel. Na tango Muhammad azalaki na bomoyi ba yekoli na ye bazalaki ko memorisees Coran na ba mitu na bango,pe kokoma yango.

Na prophetie oyo ezali na Deuteronome 18:19 elobi ete:

**Soki moto ayoki maloba na ngai te oyo Ntoma akoloba na kombo na ngai,ayeba ete ngai moko na kotunaka ye .**

Oyo nyoso azali kondima na bibliya esengeli na ye andima oyo Ntoma azali koloba.

Ntoma yango ezali Muhammad(kimya na b), oyo Anzelu Gabriel atangisaki na kombo ya Nzambe

## (4) Ba versets ya Coran oyo elobeli makambo ekoya na sima,esalami.

Moko ya ndakisa ya makambo oyo Coran elobi na sima esalami: Bolongi ya ba romains ba longaki ba perses kobanda mbula misato kino mbula libwa, na sima ya kopola na bango epai ya ba perses,yango wana Nzambe alobi na Coran:

**(balongaki ba romains na mboka oyo ezalaki pene na bango-(arabe) na sima ya kopola na ba ngo bakolongaka,na ndambo ya ba mbula( misato kino libwa.) sourate 30,v,2-4).**

Na yango toyoka histoire elobela biso bitumba oyo.tokomona buku ya histoire ya mboka byzantine elobi:history of the byzantine state) ya solo ba soldat ya romaine ba polaki (balongaki bango na Antioche na mbula 613 ,pona ba perses ba pusanaki noki mpe ba panzanaki bisika nyoso .na tango wana ezalaki pasi mingi moto akanisa ete ba romains ba kolongaka ba perses.kaka Coran nde elobeli biso kolonga ya ba romains na mbula misato kokende na mbula libwa,na mbula 622. Na sima ya mbula libwa kowuta kopola ya ba romains,na bokutani ya ba bilombe mibale (ba romains na ba perse) ba bundaki na mabele ya ba armenien,mpe na suka ba romains balongaki ba perses kolonga ya solo , mbala ya liboso sima ya kopola na bango na mbula 613.

Boye nde prophètie ekokisamaki ndenge Nzambe alobaki na Coran.

Mpe ezali na ba versets ya Coran mosusu na ba hadths ya Ntoma Muhammad(kimya na b) ezali kolobela makambo oyo

Ekoya na sima esalama.

Tala na site oyo www.islamic-message.net.

## (5) Ma kamwisi oyo esalami na maboko ya Ntoma Muhammad (kimya na b).

Ya solo makamwisi esalami na maboko ya Ntoma Muhammad(kimya na b). nyoso wana esalami na volonte ya Nzambe.

Na tango ya ba makamwisi wana Bato mingi bazalaki.

Ndakisa lokola: Tango bato oyo bazali kosambela ba Nzambe mosusu na Mecque ba sengaki na Ntoma ayela bango ba makamwisi, Ntoma Muhammad alakisaki bango likamwisi ya bokabwani ya sanza na biteni mibale.

Makamwisi mosusu ezalaki mayi ezali kobima na misapi ya **Ntoma Muhammad(kimya na b):**

**Hadith oyo ewiti epai ya djabir** azalaki moyekoli ya Ntoma Muhammad (kimya na b) ,azalaki muana ya Abdalah (Nzambe andima mosala na bango mibale alobi: azalaki elongo na Ntoma Muhammad na tango ya sambela ya asri (ezali sambela oyo ezali na kati-kati ya sambela ya midi na ya pokua,na tango wana bazalaki na posa ya mayi kasi mayi ezalaki te , kaka mua mayi muke na sani, bayeli Ntoma Muhammad akotisi misapi na ye na kati ya sani wana, mayi ekomi kobima na misapi na ye,na sima alobi: boya bino bato ya Ablution ,lipamboli ewiti epai ya Nzambe ).

Djabir alobi amonaki mayi ezali kobima na kati kati ya misapi ya Ntoma Muhammad (kimya na b).na sima bato ba Sali Ablution mpe ba meli mayi wana.mpe nayokaki pasi te na libumu ,na sima na ye koyeba ete ezalaki lipamboli ya Nzambe.

Ba lobi na djabir mokolo wana bozalaki boni?

Alobi: tozalaki 1400, mpe ba yekoli mosusu balobi tozalaki 15000).

ba makamwisi mingi esalamaki epai ya Ntoma Muhammad(kimya na b).

## (6) Vie ya Ntoma Muhammad ezalaki na lolendo te.

Soki tokokanisi vie ya Muhammad yambo aponama Ntoma, mpe sima ya koponama , tokoki kokanisa te ete Muhammad akoki kokoma Ntoma.

Muhammad(kimya na b) liboso aponama Ntoma azalaki na souci ya mbongo te, Azalaki mpe na makambo mosusu te kasi azalaki kolinga kozala kaka na esengo na kimya, mpe azalaki kolinga kosala mombongo,mpe azalaki na repitation ya malamu.

Pona kolimbola maloba oyo totala na ba hadiths na ye: maloba oyo ewiti epai ya Aicha muasi ya Muhammad(kimya na b) alobaki na Orwata: oh muana ya ndeko na ngai , ebandaki kokomela biso tomona ba sanza misato ya sika(lune) na sanza mibale(mois)tozalaki kopelisa moto te pona tolamba na ba ndako ya motindami ya nzambe.

Orwata alobi : oh tata muasi bozalaki kolya ndenge nini? Tobandaki kolya biloko mibale ya moyindo –dattes na mayi.

Mpe motindami ya Nzambe azalaki na bato pembeni na ye (ansaar) bazalaki naba chamelles,mpe bazalaki kopesa motindami ya Nzambe ba miliki na bango,mpe bazalaki komelisa biso.

Hadith mosusu ewiti epayi ya Anas mwana ya Malik Nzambe andima mosala na ye Alobi: Ntoma Muhammad(kimya na b) atikala te komona mapa oyo basali na farine ya poussiere kino liwa na ye.

Aicha muasi ya Ntoma Muhammad(kimya na b) alobaki ete matela oyo motindami ya Nzambe azalaki kolalela basala yango na mandalala ya nzete ya mbila.

Hadith oyo ewiti epai ya Harith Nzambe andima mosala na ye,azalaki moyekoli ya Ntoma Muhammad(kimya na b) alobi: Tango Ntoma Muhammad(kimya na b) akufaki atikaki mbongo te, kasi atikaki kaka Npunda oyo azalaki komatela,na munduki ,na mabele oyo apesaki na nzela ya Nzambe.Mpe Muhammad(kimya na b ) azalaki na vie ya pasi kino liwa na ye,mpe na nyoso wana esika ya kobomba mbongo ya ba musulmans ezalaki na ndako na ye, mpe azalaki kokabola ya ngo.

Mpe ba mboka oyo ezalaki pene pene na ba mboka ya b,arabe,mingi na bango bakotaki Islam liboso ya liwa ya

Muhammad(kimya na b). ya solo bolongi ya ba musulmans esalamaki sima ya 18 ans.

Tango Muhammad (kimya na b) akomaki motindami ya Nzambe est-ce que ye nde alukaki akoma na esika ya lokumu na ya bokonzi? yasolo kosepela ezalaka na esika ya malamu mpe na bokonzi ezalaka elongo na bilya ya malamu na bilamba ya lolendo na ba ndako ya kitoko na ba kengeli, est-ce que oyo nyoso ezalaki epai ya Muhammad(kimya na b)?

Tolimbola nanu polele ya vie ya Muhammad(kimya na b), Muhammad(kimya na b) azalaki Ntoma ya Nzambe mpe molakisi mosambisi ya bato mpe mokonzi, kasi na nyoso wana azalaki na lolendo te, azalaki kobenda miliki ya ngombe na ye, mpe azalaki kotonga bilamba kobongisa sapato na ye, mpe kosalisa basi na ye na misala ya ndako ,mpe kotala ba bola na ba ndako na bango tango bazali na malade, azalaki mpe lisusu kosalisa bayekoli na ye tango bazalaki kotimola mabulu mpe komema mabele elongo na ye,

na yango vie ya Muhammad(kimya na b) ezalaki ndakisa pona bato,na kokamua ,mpe azalaki na lolendo te azalaki kozua vie na ye pamba pona Nzambe

Bayekoli ya Muhammad ba zalaki kolinga ye mpe kotosa ye mingi, ekomaki kutu kokamwisa bato. azalaki kosala makasi na bomoko ya Nzambe ete Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko. Mpe azalaki komikumisa te.

Anas muana ya malik azalaki moko ya ba yekoli ya Muhammad, kimya ya Nzambe na bolamu ezala likolo na ye alobi:bayekoli bazalaki kolinga Muhammad(kimya na b) mingi koleka bato nyoso. Mpe azalaki soki akeyi epai na bango ba kotelema pona ye te,pamba te azalaki kolinga te bato batelema pona ye,ndenge bikolo misusu basalaka pona mikolo na bango. bato oyo bazalaki kosambela ba Nzambe misusu batindaki mobali moko kombo na ye Otba epai ya Muhammad kimya na bolamu ya Nzambe ezala epai na ye, alobi na

ye: soki olingi mbongo pona maloba nayo ozali koloba ,tokosangisela yo mbongo, okokoma na mbongo mingi na kati na biso, mpe soki olingi lokumu tokopesa yo yango, soki olingi bokonzi tokopesa yo ,kasi Muhammad( kimya ya Nzambe na bolamu ezala likolo na ye) asengaki bango eloko moko te na nyoso balobaki , kaka kobenga bato na Islam. mpe kosambela Nzambe ye moko ba sangisa ye na eloko moko te. Biloko oyo ba pesaki Muhammad(kimya ya Nzambe na bolamu ezala likolo na ye)atalaki yango te.

Est ce que motema ya Muhammad(kimya ya Nzambe na bolamu na ye ezala likolo na ye) elandaki biloko wana ? est ce que Muhammad(kimya ya Nzambe na bolamu ezala likolo na ye) asalaki lokola koboya pona ba pesa ye ya mingi? ezalaki bongo te kasi nde ayanolaki bango na kombo ya Nzambe oyo apesi bato nyoso bolamu na mokili mpe na mawa na ye akoyokelaka bandimi na mokolo ya suka, mpe atangelaki (otba)ba versets oyo:(haa mim) maloba oyo( Coran) ewiti epai ya Nzambe oyo apesi bato nyoso bolamu na mokili mpe na mawa na ye akoyokelaka ba ndimi na mokolo ya suka.) Coran oyo Nzambe akitisi yango na arab pona bato bayeba, ezali kopesa sango ya malamu mpe kokebisa na etumbu ya moto ya lifelo, kasi mingi na bango ba pesi Coran mukongo mpe ba boyi koyoka.(sourate 41,v2-4) na occasion mosusu noko ya Muhammad (kimya na bolamu ya Nzambe ezala likolo na ye) alobaki na ye atika kobenga bato na nzela ya Nzambe,na sima ayebisaki noko na ye na motema moko, alobi : oh noko na ngai ,na lapi na kombo ya Nzambe soki ba tie moyi na loboko na ngai ya mobali na sanza na loboko na ngai ya muasi pona na tika kobenga bato na nzela ya islam na kotika te kino liwa. ba sukaki wana te pona komonisa Ntoma Muhammad(kimya na b)pasi na bayekoli na ye,kasi nde basalaki 13 ans,bazali komonisa bango pasi. ba paganu balingaki kutu koboma Muhammad(kimya na b ). ba mekaki mbala mosusu kobwakela ye libanga ya munene na mutu , kasi Nzambe abikisaki ye . na mbala mosusu ba tieli ye poison na bilya

MUA BILEMBO OYO EZALI KOLAKISA ETE ISLAM EZALI YA SOLO

kasi bakokaki te. ya solo Muhammad(kimya na b ) alekisaki vie na ye na ba pasi oyo ba binemi na ye bazalaki komonisa ye. kasi Nzambe abikisaki ye, tokoloba nini lisusu pona komikitisa ya Ntoma Muhammad(kimya na b ). Muhammad(kimya na b ) abikaki na liwa pona makasi na ye te kasi na bokasi ya Nzambe na lisalisi na ye.

Nzambe pesa bolamu na Muhammad na libota na ye,lokola opesaki na Abraham na libota na ye,mpe pambola Muhammad na libota na ye lokola opambolaki Abraham na libota na ye,mpe ya solo ozali Nzambe ya matondi na makasi na mokili oyo.

## (7) Polele ya kopanzana ya islam:

Na suka ya chapitre oyo tokolinga kolakisa bonene oyo ya bosolo ya islam. Eyebani malamu Na Etas-unis,mpe na mokili mobimba ete islam ezali religion oyo epanzani noki na mokili . Tala mua makambo oyo elakisi koyebana ya islam: islam ezali religion oyo eyebani noki na Amerique, ezali kolakisa bato nzela ya bosembo , (hillary rodham clinton) los Angeles times) ba musulmans bazali bato oyo bayebani mingi na mokili.(thepopulation reference bureau,usatoday).(islam eyebani noki na mboka oyo (geral dine baum). Islam ezali religion oyo eyebani noki na Etats-unis (Ari L.goldman,New york times)

Oyo ezali kolakisa polele ete bosolo ya Islam ewiti epai ya Nzambe. Mpe ezali kolekela bato na mitu na bango ndenge nini islam ekomi na Amerique mpe na ba mboka mosusu. Mpe ba lobi ete islam ezali religion ya solo ewiti epai ya Nzambe.mpe na kati na bango ezali na ba scientifiques, balakisi , ba philosophes na ba sakoli sango na ba politiciens na ba Acteur na ba beti ndembo(Athletes ).

Oyo etangami na chapitre oyo elakisi mua bilembo oyo esangisi kondima na Coran ete ezali maloba ya Nzambe, yasolo Muhammad (kimya na b )azali Ntoma oyo atindami epai na ye Nzambe.Mpe islam ezali religion ya Nzambe.

# CHAPITRE 2

# NDAMBO YA BOLAMU YA ISLAM

Islam ezali kopesa moto nyosso bolamu ya mingi.na chapitre oyo tokolobela ba bolamu oyo islam ememeli bato :

## (1)Nzela ya kokende na paradizu ya libela:

Nzambe alobi na Coran:

**(oh muhammad, pesa sango ya malamu na bato oyo ba ndimi na Nzambe ye moko, mpe ba Sali misala ya malamu,ba kokota paradizu,mpe ba mayi ya rivieres ekoleka na nse nayango.) sourate:2-v,25.**

**(Nzambe alobi lisusu na Coran: bosenga bolimbisi noki epai ya nkolo na bino,na paradizu ekozala molayi lokola likolo na nse,ba bongisi yango pona bato oyo ba ndimi na Nzambe ye moko mpe ba ndimi na batindami ya nzambe.)sourate 57 v,21.**

Ya solo motindami ya Nzambe (kimwa na b) alobi: oyo akozala na molongo ya suka ya bato ya paradizu akozua dix fois bolamu lokola mokili oyo. Mpe akozua dix fois oyo nyoso akolinga na paradizu. Ntoma Muhammad(kimwa na b) alobi lisusu: **kobima na nzela ya Nzambe to kozonga ,ezali na bolamu mingi koleka mokili oyo na biloko na ngo nyoso, espace moko na paradizu munene na yango eza lokola lokolo, kasi eza na bolamu mingi koleka mokili mobimba na biloko nyoso eza na kati na yango.** Ntoma alobi lisusu: **na mokolo**

**ya suka Nzambe akoloba na moto kende kokota na paradizu,akokende kokota kasi akomona paradizu lokola etonda na bato, akozonga epai ya Nzambe akoloba : nkolo na kuti paradizu etondi ,ba koloba na ye kende kokota,akokende kokota akomona lokola etondi ,akozonga lisusu epai ya Nzambe akoloba :nkolo na kuti etondi,bakoloba na ye kende kokota paradizu, oyo ezali pona yo dix fois lokola mokili .) Nzambe alobi:na bongisi pona bawumbu na ngai ya malamu,biloko oyo nanu miso emona te mpe oyo matoyi nanu eyoka te mpe oyo motema ya moto nanu ekanisa te . Ntoma alobaki : ba koyaka na moto oyo azalaki na pasi makasi na mokili akozala nakati ya ba oyo bakokotaka paradizu, ba kokotisaka ye mua ngonga muke na paradizu,sima ba kotunaka ye :oh muana ya Adam est-ce que omonaki pasi na mokili? Est-ce que pasi ezuaki yo?akoloba :te,nkolo pasi moko ezuaki ngai te na monaki mpe pasi te.)** soki okoti na paradizu okozala na esengo ya makasi, okobela te,okoyoka mpasi te,okozala na mawa te, mpe okokufa te. Nzambe akosepela na yo makasi mpe okovanda na paradizu libela na libela.Nzambe alobi na Coran:

> **(ba oyo bandimi na Nzambe mpe ba Sali misala ya malamu,bakokotisa ba ngo paradizu,ba kozala kuna libela libela,mpe ba mayi ya riviere ekoleka na nse ya ba paradizu na bango,mpe bakozala na basi ya bopeto mpe tokokotisa bango na nse ya elili na mokolo ya moyi makasi)sourate:4,v 57).**

Pona makambo etali paradizu na vie sima ya liwa tala na www.islam-Guide.com/hereafter

## (2) kobatela nzoto na moto ya lifelo

Nzambe alobi na Coran :

**(bato oyo ba boyi kondima na ye, soki bakufi, ba yeba ete, ata soki bafuti ba wolo, etondi mabele, bakondimela bango te ,mpe bato wana bakozua etumbu ya kosua mpe bakosalisa bango te na mokolo wana).sourate:3 v,91)**

oyo ezali ngolu ya kokota na paradizu mpe kobikisa ba nzoto na biso na moto ya lifelu,pamba te soki mopaganu akufi azali na ngolu te ya kozonga na mokili pona andima na Nzambe. Nzambe alobi na Coran:

**Muhammad, soki omonaka tango oyo ba paganu ba kotelema liboso ya moto ya lifelo,bakoloba eh biso ,Eh mawa na biso soki ba zongisaki biso na mokili, elingaki ezala malamu mingi, tolingaki tondima na ba versets ya nkolo na biso, mpe tolingaki tozala na kati ya ba ndimi)sourate:6,v27)**

Kasi moto moko te akozua ngolu ya mibale pona atubela masumu.Ntoma Muhammad(kimya na b)alobi:bakoya ka na moto oyo azalaki na esengo makasi na mokili,akozala na kati ya ba oyo bakokota na moto ya lifelo na mokolo ya suka,bakokotisa ye mua ngonga muke na lifelo,mpe ba kotuna ye :oh muana ya Adam,est-ce que omonaki bolamu?est-ce que ozuaki bolamu?akoloba:te,nkolo.

## (3) Esengo ya bosolo mpe kimya na kati ya nzoto:

Esengo ya bosolo mpe kimya nakati ya nzoto ezali kotosa mibeko ya mokeli ya mokili oyo,yende Nzambe.

Nzambe alobi na kati ya Coran:

**(Ba oyo ba ndimi na nzambe,bayeba ete kotanga kombo ya Nzambe ekotiya kimya na kati ya mitema na bango.) sourate:13,v28**



Oyo akopesa Coran mokongo akozala na vie ya mpasi. Nzambe alobi na Coran:

**(oyo akopesa Coran mokongo akozala na vie ya mpasi na mokili,mpe ba kolamwisaka ye miso ya kokufa na mokolo ya suka.mpe akoloba :nkolo, pona nini olamwisi ngai miso ya kokufa? na zalaki komona na mokili.Nzambe akoyanola ye : ba versets na ngai ekomelaki yo obosanaki yango ,na lelo mpe ba bosani yo) sourate:20v,124-125-126**

oyo ezali kolobela pona nini ndambo ya bato bazali komiboma bango moko,mpe bazali na ba bisengo na ba bongo?

tala ndakisa ya mobali oyo na kombo ya (Cat-stevens)akoma musulman, azua kombo ya( yousouf- islam)azalaki moyembi monene, ayebana. abandaki kozua tango mosusu na butu moko koleka 150.000 dollar.mpe na sima tango akoti islam akuti esengo ya solo na kimya ,na kati ya motema na ye,na bisengo oyo azuaki te na mokili.

soki olingi kotanga ba sango ya bato oyo bakota islam tala na esika oyo www.islam-guide.com/stories.

## (4) Bolimbisi ya masumu nyoso eleka na kotubela ya solo epai ya Nzambe.

Soki moto akomi musulman ya solo ,Nzambe akolimbisaka ye masumu nyoso asala na misala ya mabe.

Maloba oyo ewiti epai ya mobali oyo na kombo ya Amru ayaki epai ya Ntoma Muhammad(kimya na b),Ntoma alobi na ye: Nini ezui yo ya Amru? Amru alobi nalingi nazua mibeko,Ntoma alobi na ye mibeko ya nani? Amru alobi nalingi nazua mibeko ya Nzambe pona alimbisa ngai. Ntoma alobi na ye : oyeba ya solo Islam ezali kolongola masumu nyoso osala liboso.

# CHAPITRE 3

# BASANGO NYOSO YA ISLAM

## Islam ezali nini?

Islam elakisi kondima mpe kotosa mateya ya Nzambe ,oyo akitisaki epai ya Ntoma na ye ya suka Muhammad(kimya na b).

## Ndambo ya Ba bondimi oyo esimbi islam:

### (1) Kondima na Nzambe:

Musulman azali kondima ete Nzambe azali moko,Nzambe oyo azali na muana te mpe azali na mbanda te, esengeli te na moto asambela Nzambe mosusu,pamba te Nzambe azali ya solo.mpe ba Nzambe mosusu bazali ya lokuta. Nzambe azali na ba kombo ya kitoko,na ba lolenge oyo esengeli na ye moko, mpe ekoki na ye. Moto moko te akoki kosangana na boNzambe na ye mpe na ba lolenge na ye. Na kati ya buku Esanto Nzambe azali kolobela nzoto na ye .Nzambe alobi na Muhammad(kimya na b)loba:

**( Nzambe azali moko,mpe Nzambe ya libela , na libela na ye ,bato bazali na posa na ye.Nzambe abota te,ba bota ye te,mpe moko te akokani na ye) sourate:112,v1-4**



Esengeli te na bato ba senga na moto ya mokili , to balelela ye, to ba sambela ye, kasi nde

nyoso wana esengeli basala yango epai ya Nzambe.

Nzambe azali Nzambe ya makasi, azali mokeli, mpe mokonzi, atelemi likolo ya biloko nyoso ezali na mokili, mpe azali kobongisa misala nyoso na mokili. Azali na posa ya eloko te epai ya bikelamu na ye.mpe azali na posa ya moto te na kati ya bikelamu na ye,kasi bikelamu na ye nyoso nde bazali kopesa makambo na bango nyoso epai na ye. Nzambe ayokaka nyoso mpe amonaka nyoso mpe ayebi nyoso na mokili . Mpe akokisi biloko nyoso na mokili. Na ayebi oyo ezali polele na oyo ebombana,mpe ya solo Nzambe ayebi nyoso eleka na oyo ezali koya,mpe ndenge nini ekoya, mpe soki eye ekozala ndenge nini,

Eloko nyoso na mokili esalamaka na ndenge Nzambe alingeli, oyo nyoso Nzambe alingi esalama, ekosalama, mpe na oyo nyoso Nzambe alingi te ekosalama te. ya solo nguya ya Nzambe ezali likolo ya bi kelamu na ye nyoso. Mpe ya solo Nzambe azali na makasi ya kosala eloko nyoso.mpe bolamu na ye akaboli yango na bato nyoso,awa na mokili. Mpe na mawa na ye akoyokelaka ba ndimi na ye na mokolo ya suka.

Nzambe azali Nzambe ya bolamu. Mpe Ntoma Muhammed (kimya na b)alobi:ya solo mpenza Nzambe azali na mawa makasi na bikelamu na ye ,koleka mawa ya maman na muana na ye.

Nzambe azali Nzambe ya bosembo .apekisaka moto te eloko oyo ye asengeli na yango. Mpe yasolo Nzambe azali Nzambe ya buanya na misala na ye nyoso,mpe na ba mibeko na ye, soki olingi eloko epai ya Nzambe, senga ye, ye moko,kosenga ekelamu moko te po azala na kati- kati na yo na Nzambe.

Nzambe oyo akeli yo, azali Yezu Kristu te, mpe Yezu Kristu azali Nzambe te. Yezu kristu aboyaki maloba oyo ezali koloba ete ye azali Nzambe. tokanisa ndenge Nzambe alobi na Coran:

**(Ya solo ba paganu ezali ba oyo balobi ete Nzambe Yende Yezu kristu,muana ya Mariya, mpe Yezu kristu alobaki,Eh bino bana ya Israel ,bobondela Nzambe ye moko,azali nkolo na ngai mpe nkolo na bino,ya solo moto oyo akosangisa Nzambe na ba Nzambe mosusu ,Nzambe akopekisa ye paradizu,mpe esika na ye ya kovanda ekozala moto ya lifelo ya makasi ,mpe bakosalisaka bato ya masumu te.) sourate: 5,v72.**

Nzambe akabuana na biteni misato te, Nzambe alobi na Coran:

**(Ya solo ba paganu nde ba oyo balobi ete Nzambe azali misatu ya ba misatu(elakisi ,balobi Nzambe azali tata,mpe muana mpe elimo mosanto) Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe moko, soki batiki te maloba oyo bazali koloba,etumbu ya pasi ekosimba ba paganu na kati na bango.Ba bakotubela te epai ya Nzambe?ba koluka bolimbisi te epai ya Nzambe? Nzambe ya solo azali molimbisi, mpe azali Nzambe ya mawa.Yezu masiya muana ya Marie azali nani?azali kaka Ntoma ya Nzambe ,mpe ba Ntoma ba lekaki liboso na ye,mpe maman ya Yezu azalaki muasi ya bosolo, Yezu na Maman na ye bazalaki kolya bileyi,tala ndenge Nzambe azali kolimbola ba versets polele polele,mpe tala lisusu ndenge bazali kokosela Nzambe makambo) sourate,5:v,73-75**

Islam ezali koboya koloba ete Nzambe apemaka na mokolo ya sambo na mikolo oyo ye akela. Islam ezali koboya lisusu koloba ete Nzambe abundaka na moko na kati ya ba angelu.mpe Islam ezali koboya koloba ete Nzambe azua nzoto ya moko na kati ya bi kelamu na ye.mpe Islam ezali koboya lisusu kokokanisa ye na bato soki okanisi bongo ,okomi mopaganu .Nzambe azali na likolo .mpe azali mosika na nyoso oyo balobi pona ye ya mabe.Nzambe alembaka te, animbaka te alalaka te.

Liloba oyo (Allahou) ezali na arab elakisi : nkolo Nzambe moko,azali ye moko,Nzambe ya bosembo , akeli mokili nyoso,liloba oyo Allahou)ezali kombo ya Nzambe na monoko ya ba arab,ba musulman na ba musulman te mpe kombo oyo ba salelaka yango na eloko mosusu te kaka na Nzambe ye moko.ya solo kombo ya( Allahou)etangami na Coran koleka 2150 fois.Arameen ezali monoko moko ezali pembeni naba arab,mpe Yezu Masiya azalaki koloba yango na maloba na ye .mpe bazalaki kobenga Nzambe( Allahou ).

## (2) Kondima na ba angelu:

Ba musulmans bazali kondima ete ba Angelu bazali bi kelamu ya Nzambe,bazali kobondela Nzambe ye moko,mpe bazali kotosa ye, basalaka eloko nyoso kaka na ndingisa ya Nzambe , gabriel azali na kati ya ba Angelu,yende Angelu oyo azalaki kokita na Coran epai ya Ntoma Muhammad(kimya na b).

## (3) Kondima na ba buku oyo Nzambe akitisi:

Ba musulmans bazali kondima ya solo ete Nzambe akitisaki ba buku epai ya ba Ntoma na ye,mpe ba buku wana yango nde ezali komema bango na nzela ya Nzambe. Na kati ya ba buku wana Coran nde buku oyo Nzambe akitisaki epai ya Ntoma Muhammad(kimya na

b).mpe Nzambe abateli Coran po bato bakoka kobalola ya ngo te.yango wana Nzambe alobi na Coran:

**(Biso nde tokitisaki Coran, mpe biso nde tokobatela yango) sourate:15,v ,9**

## (4) Kondima na ba Ntoma ya Nzambe na ba tindami na ye:

Ba musulmans bazali kondima na ba Ntoma ya Nzambe na ba tindami na ye,kobanda na Adam, Noe , Abraham,Ismael,Isaac,Jacob,Moise,na Yezu Kristu (kimya na bolamu ya Nzambe ezala likolo na bango nyoso).amin)kasi sango ya suka oyo Nzambe akitisaki epai ya bato yango nde sango ya libela akitisi yango epai ya Ntoma Muhammad(kimya na b).mpe ba musulmans bazali kondima na Muhammad(kimya na b)azali Ntoma ya suka oyo Nzambe atindaki na mokili,ndenge Nzambe alobi na Coran:

**(Muhammad azali tata ya moko na bino te,kasi nde azali motindami ya Nzambe,mpe azali Ntoma ya suka na kati ya ba Ntoma ya Nzambe,mpe Nzambe azali moyebi ya biloko nyoso.sourate : 30,v,40)**

Ba musulmans bazali kondima ba Ntoma nyoso bazali bikelamu oyo ba kelami epai ya Nzambe,moko te na kati na bango azali lokola Nzambe .

## (5) Kondima na mokolo ya suka:

Ba musulmans bazali kondima na mokolo ya suka,mokolo oyo bakolamuisaka bango,sima ya liwa.mpe bato nyoso bakotelemaka

liboso ya Nzambe pona asambisa bango na bondimi na bango mpe na ba misala na bango.

## (6) Kondima na al-qodar-(destin)

Ba musulmans bazali kondima na destin.maloba Oyo elingi kolakisa te que ,bazali na liberte te,kasi nde bamusulmans bazali kondima ya solo Nzambe apesi bato liberte ya mosala. yango nde

Elakisi ete bakoki kopona mabe na malamu.

kondima na destin ya Nzambe esangisi makambo mineyi:

1- Nzambe ayebi biloko nyoso,oyo eleka na oyo ekoyaka.

2-Nzambe akoma nyoso oyo eleka na oyo nyoso ekoya.

3-oyo Nzambe alingi ekosalama na oyo Nzambe alingi te ekosalama te.

4-Nzambe ya solo azali mokeli ya biloko nyoso.

boluka kobakisa ba ensegnements ya bondimi ya Islam na www.islam-guide.com/beliefs

## Est-ce que Islam ezali na nzela esanto mosusu elongo na Coran?

Oui. Sounnah yango nde nzela ya Ntoma,elakisi maloba na ye na misala na ye , na makambo oyo amonaki na miso mpe ayokaki , kasi apekisi te. Yango nde nzela ya mibale ya Islam. Sounnah ezali ba hadiths oyo ewiti epai ya ba yekoli ya Ntoma Muhammad(kimya na b) yango nde ezali bondimi oyo esimbi Islam.

## Mua Bandakisa ya maloba ya Ntoma Muhammad(kimya na b):

- Ntoma Alobi: bolingo na mawa ya ba ndimi na bolimbisani na kati na bango, ezali lokola ndambo ya nzoto ya moto, soki ebeli

okomona nzoto mombimba ekobela,ndenge wana nde ba ndimi bazalaka.

- Ntoma alobi: ba ndimi oyo bazali na kondima ya solo ezali bandimi oyo bazali na ezaleli ya malamu na kati na bango mpe na basi na bango.(mpe na mibali na bango).
- Ntoma alobi: moko na kati na bino akozala mondimi te kaka soki alingi ndeko na ye ndenge amilingaka.
- Ntoma alobi :ba oyo ba yokelaka baninga na bango mawa Nzambe akoyokelaka bango mawa,boyokela ba oyo bazali na mokili mawa,Nzambe oyo azali na likolo akoyokelaka bino mawa.
- Ntoma alobi :koseka na yo na lolenge ya malamu liboso ya ndeko na yo ezali lokola obimisi mabonza.
- Ntoma alobi:moto oyo azali kondima na mokolo ya suka esengeli na ye asala bolamu na ndeko oyo azali pene na ye.
- Ntoma alobi: ya solo Nzambe atalaka ba nzoto na bino te mpe atalaka ba lolenge na bino te kasi nde azali kotala mitema na misala na bino .
- Ntoma alobi:bofuta basali na bino lifuta na bango liboso ya motoki na bango ekawuka.
- Ntoma alobi: maloba ya malamu epai ya ndeko na yo ezali mabonza.
- Ntoma alobi:mobali moko azalaki kotambola na nzela posa ya mayi esimbaki ye, na sima amoni libulu ya mayi akiti na libulu wana, ameli mayi,tango abimi na libanda,amoni mbwa abimisi lolemu libanda azali kolya mabele pona posa ya mayi esimbi ye.mobali wana alobi :posa ya mayi esimbi mbwa oyo ,ndenge esimbaki ngai liboso.na sima mobali wana akiti na libulu atondisi sapato na ye na mayi,sima asimbi yango na monoko na ye ,abimi libanda ya libulu ,amelisi mbwa mayi.na bolamu oyo

Asali Nzambe afuti ye lifuta ya mingi mpe alimbisi ye masumu na ye. Na yango bato balobi:Eh motindami ya Nzambe,biso pe tokozua lifuta na ba nyama soki tosaleli ba ngo bolamu?:Ntoma alobi:molimo nyoso oyo ezali na mokili bokozua lifuta na yango soki bosaleli yango bolamu.

## Islam elobi nini pona Mokolo ya Suka?

Ba musulmans bazali kondima ya solo bomoyi ya nse , ezali esika ya kombongisa pona bomoyi ya Suka. Mokili ya nse ezali momekanu ya bato nyoso pona bomoyi oyo ezali sima ya liwa.mokolo ya Suka ekoya tango mokili ekosila, mpe bakolamwisaka bibembe nyoso pona ba sambisa bango liboso ya Nzambe.mokolo wana ekozala ebandeli ya bomoyi oyo esilaka te. Bomoyi ya libela libela.wana nde mokolo ya suka.

Bato nyoso bakozua lifuta na bango epai ya Nzambe, kowuta kondima na bango mpe na misala na bango. **Bato oyo bandimaki na Nzambe ye moko, na motindami na ye Muhammad (kimya na b) mpe bazalaki ba musulmans ,bakozua lifuta na bango epai ya Nzambe, kowuta kondima na bango mpe na misala na bango.** Bato oyo ba kokufa na kondima ete Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko mpe Muhammad azali motindami na ye, mpe bazali ba musulmans bakozua lifuta na bango mokolo wana,mpe bakokotaka na paradizu libela libela.ndenge Nzambe alobi na Coran:

> **(Ba oyo ba ndimi na Nzambe mpe basali misala ya malamu,bato wana bazali bato ya paradizu bakozala kuna libela.) sourate2,v:82**

Kasi ba oyo ba kokufa bandimaki na Nzambe ye moko te mpe ba ndimaki na Muhammad te, ete azali motindami ya Nzambe ,mpe

bazalaki ba musulmans te ba kokotaka paradizu te. Ba kozala na moto ya lifelo.ndenge Nzambe alobi na Coran :

> **(Oyo akoluka lingomba mosusu kotika Islam,bakondimelaka misala na ye te , mpe mokolo ya suka akozala na kati ya baye bakozanga Paradizu ) sourate 3,v:85**

Nzambe alobi lisusu : (**Ya solo ba paganu tango bazali kokufa bandimi na Nzambe te bakondimelaka moko na bango te ata soki ba futi ba wolo etondi mokili mombimba mpe bakozala na etumbu ya pasi,mpe bakozuaka basungi te.)**

Motuni atuni: nandimi Islam ezali lingomba ya malamu ,kasi soki nakoti Islam ,Libota na ngai na baninga na bato mosusu bakotelemela ngai mpe kotshola ngai, soki nakoti Islam nakokota na paradizu?mpe na kobika na moto ya lifelo?

Eyano tokokuta yango na ba versets oyo elekaki na Coran.Nzambe alobaki ete:

> **(Oyo akoluka lingomba mosusu kotika Islam ba kondimelaka misala na ye te,mpe mokolo ya Suka akozala nakati ya bazangi).sourate:3,v85**

Na sima oyo Nzambe asili kotinda Motindami na ye Muhammed (kimya na b) pona abenga bato na Islam, Nzambe akondimela te oyo akozala na lingomba mosusu,kotika Islam.mpe Nzambe azali mokeli mpe mokonzi na biso.akeli pona biso biloko nyoso oyo ezali na mabele.mpe bolamu nyoso oyo tozali na yango ewiti epai ya Nzambe. Oyo nyoso Nzambe asali pona biso , moto oyo akoboya kondima na Nzambe na Motindami na ye ,moto wana akozua etumbu na mokolo ya Suka.

Tina oyo bakeli biso na mokili ezali pona kosambela Nzambe ye moko,mpe kotosa ye azali Nzambe ya lokumu.Ndenge Nzambe alobi na Coran:(Nzambe akeli bato na ba Djinns kaka pona kosambela ye.)toyeba ete bomoyi oyo tozali na ngo ezali bomoyi ya mokuse. Ba paganu mokolo ya Suka bakondima ete bomoyi oyo bazalaki na ngo na mabele ezalaki mokolo moko to ndambo ya mokolo.ndenge Nzambe alobi na Coran .:

**(Ba mbula boni bovandaki na mabele? Bakoloba :tovandaki mokolo moko,to ndambo ya mokolo,Nzambe akoloba :botuna ba oyo batangaka ba mbula.Nzambe alobi:bovandaki kaka mikolo muke.) sourate:23:112-113-114)**

Na Nzambe alobi:

**(Bokanisi na kelaki bino kaka pamba?mpe bokozongaka te epai na biso?na mokolo ya suka? Nzambe azali na likolo ,azali mokonzi ya solo,Nzambe mosusu azali te kaka ye. azali nkolo ya kiti ya bokonzi.) sourate; 115-116**

Bomoyi ya Suka yango nde bomoyi ya solo .ezali kaka te bomoyi ya milimo,kasi nde ezali mpe bomoyi ya nzoto.tokozala kuna na nzoto na milimo.

Pona mokili ya nse oyo na ya likolo,Ntoma Muhammad(kimya na b) alobi , **mpe alapi na kombo ya Nzambe: bomoyi ya nse oyo ezali na tina te,kokokanisa yango na mokili ya likolo,pamba te ,soki okokanisi yango, ezali lokola moko na bino akotisi mosapi na mayi**

**,sima abimisi,atala mayi na mosapi na ye,oyo nde tina ya bomoyi ya nse awa,soki okokanisi yango na mokili ya likolo ezali lokola litanga ya mayi .**

## Ndenge nini moto akokoma musulman(e)?

Esengeli kaka koloba **"La ilaha illa LLahou,Muhamadou Rasoulou LLahi"** na bondimi ete:**(Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko.mpe Muhammad, azali Motindami na ye.)** soki olobi maloba oyo okomi musulman(e).

Maloba oyo elakisi ete Nzambe mosusu azali te kaka ye moko. mpe esengeli te kosambela moto mosusu na mokili kaka Nzambe.mpe Nzambe azali na molongani te na muana.

## Pona kokoma musulman(e)

- Esengeli kondima na Coran ezali maloba oyo ewiti epai ya Nzambe .
- Mpe Kondima na mokolo ya suka ,mokolo oyo bakolamuisaka bato.mpe mokolo wana ekoya .ndenge Nzambe alobi na Coran.
- Mpe kondima na islam ezali lingomba ya Nzambe.
- Mpe kosambela moto moko te, mpe eloko moko te kaka Nzambe.

Motindami ya Nzambe alobi: **Nzambe azali na esengo na tubela ya mowumbu na ye, tango atubelaka epai na ye,koleka esengo ya moto oyo azali na punda na ye ,na esika oyo eza na bileyi te,na sima punda wana akimi ye, na bileyi na mayi,elikia esili ye, na sima punda abimeli ye liboso, azui ye, na esengo wana alobi: Oh Nzambe ozali mowumbu na ngai mpe ngai nazali Nkolo na yo,mobali oyo abaloli maloba na ye na esengo ndenge amoni punda na ye. Oyo nde ndakisa ya esengo ya Nzambe koleka esengo ya mobali oyo.**



## Coran ezali koloba nini?



Coran ezali maloba ya suka oyo Nzambe akitisaki .

Yango ezali nzela ya liboso ya bondimi na misala nyoso ya musulman. Yasolo Coran ezali kolobela makambo nyoso etali moto:buanya,mateya,mabondeli,bizaleli,mibeko ,na makambo mosusu.

kasi koyeba Nzambe nde likambo ya munene pona bikelamu na ye.Coran ezali kolakisa musulman nzela ya malamu na ba mateya ya polele oyo esengeli na bato balanda.mpe boyeba Nzambe akitisaki Coran na monoko ya arab ,kasi minoko mosusu oyo ba limboli Coran ezali kaka pona bato bayeba nini Coran ezali koloba.

## Ntoma Muhammad( kimya na b) azali nani?

Muhammad abotami na Annee 570 na Meque. Tata na ye akufaki liboso abotama ,mpe Maman na ye aye kokufa sima ya mbotama na ye.Noko na ye nde azuaki ye. Noko na ye azalaki na ekolo babengi couraichi. Muhammad (kimya na b) kokola na ye ayebaki kotanga te,na kokoma,azalaki kaka bongo kino liwa na ye,mpe bato na ye bazalaki koyeba science te.mpe mingi na bango bazalaki kokoma te na kotanga.na tango Muhammad (kimya na b)akoli ,sango na ye epanzani ete azali moto ya bo solo na bosomi.mpe bato bazalaki na elikya na ye,mpe nyoso azalaki kosala ezalaki pona Nzambe.Muhammad(kimya na b)azalaki kosambela mingi ,mpe abandaki koyina kosambela bikeko.

Tango akokisi 40 ans azui liloba ya liboso epai ya Ange Gabriel kowuta epai ya Nzambe. Coran elandanaki na kokita pendant 23 ans) kino ekiti mombimba . tango abandi kotanga Coran na kobenga bato na nzela ya Nzambe , bato babandi komonisa ye pasi elongo na ndambo ya ba yekoli na ye.mpe ba muchirikin-bapaganu batikaki te komonisa bango pasi, kino Nzambe aye kotinda bango batika Meque bakende na medine na annee 622.yango ezali na 260milles(418km)na nord.yango nde ebandeli ya calendrier musulmane.



Mosqueé ya Ntoma Muhammad(kimya na b) Sima ya ba mbula Muhammad(kimya na b)bazongaki na mecque na ba yekoli na ye pona balimbisa binemi na bango. Liboso Muhammad (kimya na b)akufa,azalaki na age ya 63 ans.ba arab mingi bakomaki ba musulmans.sima ya liwa na ye. Siecle moko eleki ,islam epanzanaki mokili mobimba.islam ya solo ezali kobenga bato na kondima na Nzambe ye moko.

Muhammad(kimya na b)azalaki ndakisa mpe moto ya lokumu ya kolanda, mpe azalaki na mawa ya bato makasi, mpe azalaki na bosolo,mpe azalaki courageux,mpe kotia nzoto na ye mosika na makambo nyoso ya mabe.mpe abimisaki makasi na ye na nzela ya Nzambe na koluka lifuta na mokolo ya suka.mpe azalaki kokengela mibeko ya Nzambe mpe kobanga ye.

Boluka kotala na site na biso na WWW.ISLAM-GUIDE.COM/MUHAMMAD pona ba sango ya Muhammad.

# Ndenge nini kopanzana ya Islam esungi science pona ekende liboso?



Islam ezali kotinda moto asalela mayele na ye mpe alandela ba mbula oyo islam esali.

islam elakisi civilisation ya munene,ba universit s ekomi mingi,la synthese des idées provenant de l,est et de l,ouest,et des idées anciennes et nouvelles,ememi ba progrés ya minene ya medecine,na mathematique,na phisique,na astronomie,na géographie,na art,na litterature,na histoire,na ba systemes mosusu,lokola algebre ya bachiffres arabes .



Astrolobe ezali moko ya ba instrument scientifiques ya importants epai ya ba



musulmans.mpe bato ya ouest bazali kosalela yango mingi kino lelo.

## Ndenge nini ba musulmans bazali kondima na yezu kristu(kimya na bolamu ya Nzambe ezala likolo na ye)?

Ba musulmans bazali kotosa Yezu kristu(kimya na b)mingi.mpe bazali kozua ye azali moko ya ba Ntoma ya minene nakati ya ba Ntoma ya Nzambe,mpe ba musulmans bazali kondima atindamaki pona bato. Coran ezali ko confirmer mbotama ya Yezu Kristu(kimya na b.).mpe ezali na sourate moko na Coran kombo na ngo Marie.mpe Coran ezali kolobela mbotama ya Yezu Kristu(kimya na b.)Nzambe alobi:

**( Muhammad,kanisa tango oyo ba Angelu balobaki na Marie: oh Marie Nzambe azali kopesa yo ,sango ya malamu,liloba ekowuta epai ya Nzambe,kombo na ye yezu masiya muana ya Marie ,akoyebana na mokili, mpe na mokolo ya suka ,akozala na kati ya bato oyo bakozala pene ya Nzambe.mpe akoloba na bato na kati ya berceau na bo muana.tango akokola akozala na kati ya bato ya malamu.Marie alobi oh,Nkolo,ndenge nini nakozua muana?ata mutu moko ayebi nzoto na ngai te.Angelu akoloba na ye ete kaka bongo ndenge Nzambe akelaka oyo ye alingi.soki azui mokanu asala eloko akoloba na eloko wana zala ,mpe esalami>>sourate:3,v45-46-47)**

Lolenge wana nde ezalaki mbotama ya Yezu Kristu.(kimya na b) mbotama na ye ezalaki likamuisi.mpe na ndingisa ewiti epai ya Nzambe.ndenge moko lisusu Nzambe akelaki Adam abotami na Tata te.Nzambe alobi na Coran :

**( Yezu Kristu azali lolenge moko na Adam na bokelami epai ya Nzambe.Adam akelami na mabele,sima Nzambe alobi na ye zala moto,na sima akomi moto.) sourate:3,v 59**

Na tango ya mission ya Ntoma Yezu Kristu(kimya na b) ayaki na ba makamuisi mingi.

Nzambe alobeli biso na Coran maloba ya Yezu Kristu.Yezu Yristu alobi:

**(Ngai na yeli bino ba makamuisi ewiti epai ya Nkolo na bino,ngai na kosalela bino na mabele forme ya ndeke mpe na kofula na mabele wana ekokoma ndeke na ndingisa ya Nzambe,mpe na kosalisa moto oyo abotama miso ya kokufa,pe na moto oyo azali na malade ya lepreux,pe na kolamuisa bimbembe.kasi nyoso wana nakosala yango na ndingisa ya Nzambe.pe na koyebisa bino oyo bozali kolya na oyo bozali kobomba na ba ndako na bino)sourate:3,v ,49**

Pe ba musulmans bazali kondima ete ya solo Yezu Kristu(kimya na bolamu ya Nzambe ezala likolo na ye) ba bakaka ye na Ekuluzu te, kasi nde binemi na ye basalaki likita pona babaka ye na Ekuluzu.kasi Nzambe abikisaki ye.pe atombolaki ye na likolo.mpe bakomisaki mobali mosusu lokola Yezu Kristu(kimya na b).

Sima binemi ya Yezu Kristu bakamataki mobali oyo babaki ye na Ekuluzu. Pe bakanisi ete wana nde Yezu Kristu.Nzambe alobi bamaloba ya binemi ya Yezu Kristu)na Coran:

**(Na maloba na bango balobi ete tobomaki yezu masiya muana ya marie ,motindami ya Nzambe.kasi Nzambe ayanoli bango ete:babomaki ye te,babakaki ye pe na Ekuluzu te,kasi nde esalami epai na bango lokola babomaki ye. ba oyo bazali kosuana pona makambo ya yezu kristu,pe bazali na tembe na yango,bazali na boyebi te.kasi bazali kolanda kaka makanisi, ya solo baboma ye te.sourate:4,v,157).**



Mosquée ya jérusalem.

Ntoma Muhammad na Yezu Kristu(kimya na bolamu ya Nzambe ezala likolo na bango )bayaki te kobalola maloba oyo elobi ete( Nzambe azali ye moko,babalolaki maloba oyo te.pe babaloli te oyo ba Ntoma ya liboso bayaki na yango.kasi nde Muhammad na Yezu Kristu( kimya na b)bayaki pona kokolisa bondimi ya Nzambe makasi pe kopanza yango na mokili.

Botala na mozindo na www.islam-guide.com/jesus)

Ba musulmans bazali kondima na Nzambe akitisaki buku esanto (Injil)epai ya ntoma na biso yezu kristu kimya na bolamu ya Nzambe ezala likolo na ye.kasi pona injil ya yezu kristu etikala lisusu te ndenge Nzambe akitisaka yango.babalola yango mingi,pe babakisa yango mingi pe balongola makambo mosusu.oyo nde ezali comite oyo etelemaki na revision ya bibiliya esanto.pe comite oyo bazalaki 32 membres pe na conseil consultative bazalaki 50 oyo batelemelaki na yango,bato ya lingomba ya kosalisana.

## Islam elobi nini pona terrorisme?

Islam ezali religion ya mawa,ezali kotinda terrorisme te.Nzambe alobi na Coran:

> **(Ba oyo ba bundisi bino te, na religion, pe babimisi bino te na ba ndako na bino ,Nzambe apekisi te kosalela bango bolamu,pe bozala juste na bango,pamba te, Nzambe alingi bato ya juste.) sourate:60,v,8**

Ntoma Muhammad(kimya na b) azalaki kopekisa ba soldats batika koboma basi na bana. Pe azalaki kopekisa bango kokosa, pe balekisa ndelo te na koboma,pe baboma bana babotami sika te, Ntoma alobi lisusu: soki obomi moto oyo boyokanaki ete bobomana te,okoyoka solo ya paradizu te,ata soki solo wana ezali na distance ya 40 ans.Ntoma Muhammad(kimya na b)apekisi kopesa bato etumbu na moto.pe Ntoma alobi koboma moto ezali lisumu ya mibale nakati ya ba masumu ya minene.pe azali kokebisa bato alobi:likambo ya liboso

oyo bakosambisaka bato mokolo ya suka ezali kotangisa makila.pe atindi ba musulmans bayokela ba nyama mawa,pe apekisi konyokola bango,pe basala bango mabe te.Ntoma alobi: **muasi moko azuaki etumbu pamba te, akangaki nyawu na esika moko kino nyawu wana akufaki,muasi wana akokota moto ya lifelu,pona apesaki ye billeyi te,na mayi tango akangaki ye, atikaki ye pe te, aliya banyama ya mabele.** Pe Ntoma alobi lisusu:mobali moko azalaki kotambola na nzela,posa ya mayi esimbi ye,na sima amoni libulu ya mayi,akiti na libulu wana,ameli mayi,tango abimi na libulu,amoni mbwa abimisi lolemu libanda azali kolya mabele,pona posa ya mayi esimbi ye,mobali wana alobi:posa ya mayi esimbi mbwa oyo ,ndenge esimbaki ngai liboso.na sima mobali wana akiti na libulu,atondisi sapato na ye na mayi,sima asimbi yango na monoko na ye,abimi na libanda ya libulu,amelisi mbwa mayi,na bolamu oyo mobali oyo asali,Nzambe afuti ye lifuta ya mingi,mpe alimbisi ye masumu na ye,bato balobi:Eh motindami ya Nzambe, biso mpe tokozua lifuta na ba nyama soki tosaleli bango bolamu?Ntoma alobi:molimo nyoso ezali na mokili bokozua lifuta na yango soki bosaleli yango bolamu. Na yango tango ba musulmans bazali koboma nyama batindi bango baboma nyama na lolenge oyo ekopesa bango pasi makasi te. Ntoma alobi: **Nzambe ya solo asili kokoma bolamu na eleko nyoso,soki bozali koboma nyama boboma na lolenge ya malamu,pe botia ba mbeli na bino mino pona amona pasi mingi te.** Pe maloba misusu na misala oyo ezali kobangisa mitema ya bato na kopanza ba ndako ya bato na kotia ba bombe, Islam ezali kopekisa yango, Islam ya solo ezali lingomba ya kimya na mawa na bolimbisani.pe soki moko na kati ya ba musulmans asali mosala ya terrorisme Islam ekofuta ye etumbu po abuki mibeko ya Islam.

## Mibeko ya moto ,pe na bosembo oyo ezali na Islam:

Islam ezali kopesa moto nyoso ba mibeko na ye esengeli. Ndambo ya mibeko ya moto oyo Islam ezali kobatela,bomoyi ya moto,pe biloko na ye oyo ezali na mboka Islamique ,bazali kolengela yango,ezala musulman, to, te.pe Islam ezali kobatela lokomu ya moto.na yango Islam ezali kopekisa kofinga na koseka bato.

Ntoma Muhammad(kimya na b)alobi:kotangisa makila na bino,na kobebisa ba mbongo na bino,na kobebisa lokumu na bino,epekisami likolo na bino.pe tribalisme ezali na esika te na Islam.pe Coran elobeli bokokani na kati ya bato.

Nzambe alobi

**(Eh bino bato biso yasolo tokeli bino kowuta muasi na mobali,pe tosali bino bozala na ba mboka na bikolo,pona boyebana,kasi oyo azali na lokumu epai ya Nzambe na kati na bino ezali oyo abangi Nzambe,Nzambe ya solo azali moyebi pe ayebi nyoso) sourate:49,v 13**

Islam ezali koboya ko favoriser bato na ba mboka mosusu pona ba mbongo na bango,to pona makasi na bango.Nzambe ya solo akelaki bato nyoso lolenge moko,kasi bokeseni oyo ezali kati na biso,kaka kondima na Nzambe na kobanga ye.yango wana motindami ya Nzambe alobaki: Oh bino bato nkolo na bino ya solo azali moko,pe Tata na bino azali moko Adam,pe lokumu ezali na arab te likolo ya oyo azali arab te ,pe oyo azali arab te azali na lokumu te likolo ya arab,pe lokumu ezali pe te na moto ya pembe likolo ya moyindo,moto ya moyindo pe azali na lokumu te likolo ya moto ya pembe,kasi lokumu ezali kaka na kobanga Nzambe.

Pe makambo ya minene ezali na kati ya bato ezali tribalisme.

Mokili lelo ezali kokende liboso,bakoki lelo kotinda moto na sanza na likolo,kasi bakoki te kopekisa moto koyina oyo ezali na mitema ya bato,na kobundisa baninga.

Ntoma Muhammad(kimya na b)apesi ndakisa pona tribalisme,kosala pelerinage na mecque mbala moko na mbula ,ezali kolakisa bondeko ya Islam ya solo kati ya bato nyoso .

ba musulmans bayaka na ba suka mboka ya mokili koleka deux million pona kokende na mecque kokokisa mobeko ya pelerinage,kotala ndako ya Nzambe ya liboso na mokili.

Pe Islam ezali lingomba ya bosembo,Nzambe alobi na Coran:

**( Nzambe atindi bino bozongisa depots na bakolo na ngo,na soki bozali kokata makambo na kati na bino ,bokata na bosembo. ) sourate:5,v,8**

Pe Nzambe alobi lisusu:



**( Bosala bosembo pamba te Nzambe alingaka bato oyo basalaka bosembo) sourate,49,v,9**

Esengeli na musulman asala bosembo ata soki azali kosala na moto oyo azali koyina.ndenge Nzambe alobi:

**(Mabe ya bato epekisa bino te kosala bosembo,bosala bosembo ,yango nde ezali pene na kobanga Nzambe.) sourate:5,v,8**

Na Ntoma akebisi bato na injustice.Ntoma alobi: bobanga injustice, ekozala molili na esika na yo na mokolo ya suka.pe bato oyo

bazui biloko na bango te awa na mokili ba kozuaka yango na mokolo ya suka,ndenge Ntoma alobi: alapi na Nzambe ,bakozongiselaka bato biloko na bango na mokoloya suka.)

## Esika ya muasi ezali wapi na Islam?

Islam ezali komona muasi ndenge moko abala to abala te,azali na ba mibeko na ye.pe islam epesi muasi makoki ya kozala na eloko pe kosala na yango ndenge alingi.

Azali na makoki ya koteka mpe kosomba eloko,moto akopekisa ye azali te.

Azali pe na makoki ya kobimisa mabonza na ba bongo na ye ndenge alingi moto akopekisa ye te.soki pe azali na ba bomengo na ye moto akopekisa azali te ata Tata na ye,to mobali na ye.pe muasi akozua cadeau oyo mobali akopesa ye  tango ya libala ,akosala na yango ndenge alingi moto akopekisa ye azali te.Islam ezali koteya mobali azala na ezaleli ya malamu na muasi na ye. Na yango Ntoma Muhammad (kimya na b)alobi:bandimi oyo bazali na bondimi ya kokoka na kati na bino ezali ba oyo bazali na ezaleli ya malamu na basi na bango.pe ba mamans bazali kosepela na islam ndenge etomboli lokumu na bango,pe islam ezali kotinda bato bazala malamu na ba maman na bango.



Mobali moko ayaki epai ya motindami ya Nzambe,alobi:**Eh motindami ya Nzambe,nani oyo esengeli na salisa koleka na kati ya bato? motindami alobi salisa maman na yo,mobali wana alobi:sima nani? motindami alobi:salisa maman nayo,alobi nani lisusu?motindami alobi:salisa maman nayo,mobali wana atuni lisusu:sima nani? Motindami alobi: salisa tata nayo.**

Oyo alingi ayeba ya mingi ndenge islam epesi muasi esika na ye,atala na WWW.ISLAM-GUIDE-COM/WOMEN

## Famille na kati ya islam:

Bondeko ezali moko ya likonzi ya munene na kati ya civilisation ya moto.bondeko na kati ya islam ezali kopesa mobali mibeko na ye na muasi ,bana pe bandeko.bondeko na islam ezali kolona bizaleli ya malamu na bolingo.pe kimya ezali kosala libota ezala malamu.pe ezali eloko monene pona kokolisa bolingo na kobanga Nzambe na kati ya libota.

## Ndenge nini ba musulmans bazali kovanda na ba mikolo na bango?

Okomona mingi te na ba mboka Islamique ndako ya ba mibange bango moko.moto oyo azali kosimba baboti na ye , tango bazali na bomoyi pe na pasi ezali likambo moko ya lokumu na mapamboli epai ya Nzambe. mpe ezali ngolu munene ya moto akola na molimo.

Esengeli na biso te tosuka kaka kolelela Nzambe pona baboti na biso, kasi esengeli lisusu tovanda na bango na mawa makasi oyo eza na suka te.

Pe tokanisa bolamu na bango oyo basalelaki biso tango tozalaki bana mike, tozalaki na makasi te. Nayango tozali komona ba mamans bazali na esika ya lokumu.na tango oyo Tata na Maman bakomi mikolo, esengeli na biso tovanda na bango na mawa, mawa oyo ya makasi. Pe na kati ya islam kosalisa ba boti ezali mosala ya mibale sima ya losambo.

Epekisami na Islam osilikela baboti tango bakomi mikolo, ata soki ozali na raison.

Nzambe alobi na Coran:

**(Nkolo na yo atindi bobondela Nzambe mosusu te kaka ye,pe bosala malamu na baboti na bino,soki moko na kati na bango akomi mokolo,kofiotola ye te,kogangela pe ye te,kasi loba na bango maloba ya malamu,mikitisa liboso na bango,pe loba :Eh Nkolo,yokela bango mawa na ndenge bakolisaki ngai) sourate: 17,v,23-24**

## Mibeko mitano ya Islam ezali nini?

Mibeko mitano ya Islam ezali kotabwisa bomoyi ya musulman.mibeko yango ezali:kondima ete Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko,pe kosambela,kopesa mabonza na ba zangi(zakat),kokanga karem,pe kosala mobembo kokende na mecque,kasi ezali pona moto oyo azali na makoki.

## (1)kotemoigner ete Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko:

Koloba:**la ilaha- illa-LLahou,Muhammadou rasoulou-LLahi**.

Yango elakisi koloba na bondimi ete:**Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe ye moko,pe Muhammad azali motindami ya Nzambe**.

Maloba ya liboso oyo elakisi ete Nzambe mosusu azali te kaka Nzambe moko,pe moto oyo asengeli basambela azali te kaka Nzambe ye moko. Nzambe azali na mbanda te na muana.pe maloba oyo ba bengaka yango (shahada),moto tango akotaka islam alobaka yango.pe maloba oyo ezali maloba ya munene nakati ya mibeko mitano ya Islam.

## (2) Losambo:

Musulman azali kosambela mbala mitano na mokolo, Kasi sambela nyoso ezuaka ngonga mingi te. Losambo na kati ya islam ezali lisolo kati na Nzambe na moto,tango wana ezali na moto te kati ya Nzambe na mowumbu na ye.pe moto tango azali kosambela azali koyoka esengo kati na ye na kimya.pe azali komona ete Nzambe asepeli na ye.Ntoma Muhammad(kimya na b)alobi na moyekoli na ye Bilal,benga bato pona ba sambela,tozua kimya na losambo,Bilal azalaki na kati ya bayekoli ya Ntoma Muhammad(kimya na b) yende ba tiaki ye pona kobenga bato na losambo.

Basambelaka losambo na tongo,midi , nasima ya midi ,na pokua, pe na butu.pe musulman akoki kosambela na bisika nyoso,lokola na bilanga na zando, na esika ya mosala , na kelasi. Oyo alingi ayeba mingi pona makambo ya sambela atala na WWW.ISLAM-GUIDE.COM/PRAYER

## (3) Kobimisa mabonza (kosalisa babola):



Biloko nyoso ezali na mokili ezali ya Nzambe.pe mbongo oyo ezali na maboko ya moto,ezali basimbisi ye na Nzambe.liloba oyo zakat elakisi:(kopetola na kobakisa).kobimisa zakat:elakisi kobimisa ndambo ya mbongo na yo(pourcentage)oyo eyebani pona kopesa yango na ba bola.okoki kobimisa zakat na wolo to mbongo

ekoka 85 grame ya wolo.soki evandi mbula moko, okobimisa (deux et demie pourcent)2/50. Ndambo ya mbongo oyo okobimisa ezali kopetola mbongo na yo. Pe misala na yo ezali kopetuama tango ozali kobimisa zakat.

## (4) Ko jeuner na sanza ya ramadan:



Ba musulmans bazali kokanga karem na sanza moko na kati ya mbula(annee) kobanda na tongo kino tango moyi ekotaka .kopekisa nzoto na kolya na komela ,pe kosangisa nzoto te na muasi tango ozali na karem.pe kokanga Carem ezali na lisalisi mingi pona sante.Carem ya solo ezali eloko munene ,pe ezali kopetola molimo.pe ezali kopekisa nzoto na ndambo ya bisengo ya mokili.mokangi karem azali koyoka nzala ndenge moko na babola.

## (5) kosala pelerinage na mecque:

Moto akosala pelerinage mbala moko na bomoyi na ye. soki azali na makoki pe santé malamu.

Ba oyo bazali na ba santé malamu na ba mbongo bakoki kosala pelerinage.



Pene ya deux millions ya bato bazali kowuta na mokili mombimba bazali kokende kosala pelerinage na mecque.pe mosquée ya mecque ezalaka kaka ya kotonda na bato.pe sanza oyo ya pelerinage

esalamaka na sanza ya douzieme ya calendrier islamique.pe moto oyo azosala pelerinage alataka bilamba ya lolendo te,ezali pona bato bazala bango nyoso ndenge moko liboso ya Nzambe. pe okobaluka 7fois na kaaba.pe lisusu okokende kozonga 7fois na ba ngomba mibale oyo ba bengi na Safa na Marwa,ndenge Hagar asalaki tango azalaki koluka mayi.na sima wana ba pelerins nyoso bakotelema na ngomba ya Arafa,pona basenga Nzambe bolimbisi,pe eloko nyoso balingi.pe na esika oyo ya pelerinage ezali komema bato na kokanisa mokolo ya suka.pe na fête ya tabaski ba sepelaka yango na kosambela.oyo nde ba bengi na idi-al-adha.pe fête mosusu babengi na fitr,yango nde ezalaka sima ya karem.oyo nde kosepela mibale oyo ba musulmans basepelaka na annee ya calendrier Islamique .oyo nde bilili ya bato basali pelerinage na mecque. bazali kosambela na kaaba,ezali esika ya losambo ,oyo Nzambe atindaki Ntoma Abraham na muana na ye Ismael batonga yango.(kimya na b) ezala likolo na bango.

Pona kosukisa tobaloli buku oyo na lingala facile na lolenge oyo moto nyoso akoka koyeba Islam.tosali yango na motema moko pona Nzambe.soki endimami epai ya Nzambe na bato,tokopesa Nzambe matondo mingi.pe soki endimami te tozali kosenga na Nzambe bolimbisi na oyo tosali,pamba te Nzambe azali koyoka pe koyanola.

## Basango mosusu ya kobakisa pona Islam.



Soki bolingi koyeba mingi koleka oyo pona Islam,na soki bozali na mituna ya kotuna to kolobela yango to kotanga buku oyo na monoko mosusu,botala na site web ya buku oyo na balabala oyo:www.Islam-guide.com/fr .oyo bolingi kolobela to kobakisa bokoki kokomela mokomi buku oyo na kombo ya I.A.Ibrahim a:Ib-fr@i-g.org

## Bokoki pe kozua biso na balabala oyo Islamguide(french)

Pobox:343
Riyadh 11323
Saudi ArabiA
Tel:(966-1)454-1065
Fax:(966-1)453-6842